Kimetolewa mara ya kwanza katika lugha ya Kiingereza na William Heinemann Ltd., 1965

**Kimetolewa mara ya kwanza mwaka wa 1974 katika lugha ya Kiswahili na East African Publishing House**



Kimepigwa chapa na afropress ltd., P.O. Box 30502, Nairobi

Katika kitabu hiki neno Gikuyu linatumiwa kwa kuwataja watu pamoja na lugha yao katika nchi yote ya Kikuyu.

# *Sura ya kwanza*

Migongo miwili ya ardhi ililala ubavu kwa ubavu, kati yao likiwapo bonde.

Mmoja ulikuwa Kameno, na mwingine ulikuwa Makuyu. Lilijulikana kama bonde la uzima. Nyuma ya Kameno na Makuyu kulikuwako mabonde mengine pamoja na vilima vilivyolala na kutulia bila mpango maalum. Vilikuwa kama simba waliolala usingizi wa daima, usingizi mzito wa Mola wao.

Mto ulitiririka katikati ya bonde la uhai. Kama isingalikuwapo miti na kichaka ubavuni mwa mtelemko, mtu angaliweza kuuona mto huu, iwapo alisimama kileleni, juu ya Kameno au Makuyu. Kwa sababu hiyo ilibidi kutelemka. Lakini, hata hivyo, hangaliweza kuziona sehemu zote za mto huu, ambao ulijipindapinda kuelekea chini kama nyoka, hali maji yake yakizidi kutiririka kwa utulivu bila haraka yo yote. Jina la mto lilikuwa Honia, ambalo lina maana ya kuponya, au kurejesha uzima. Mto huu Honia haukukauka milele: ulionekana kuwa na uwezo

fulani wa kupambana na ukavu na hali ya jua mbali mbali, ili kuweza kuendelea milele. Uliendelea vivyo hivyo. Haukupita kasi wala kusimama. Nao watu waliyashuhudia yote hayo na kufurahi.

Honia ndio uliokuwa moyo wa Kameno na Makuyu. Ulikuwa kiunganisho. Watu, ng'ombe, wanyama mwitu na miti—wote waliunganishwa pamoja na kijito hiki cha uzima.

Wakati unaposimama katika bonde lenyewe, migongo yote miwili haikuonekana tena kuwa kama simba waliolala, ambao waliunganishwa na kijito kimoja cha uzima, bali iligeuka kuwa adui wawili wanaoshindana. Ungaliweza kuyatambua hayo, siyo kwa kutokana na ukweli uliokuwa dhahiri, bali ni kwa kuona jinsi ilivyokabiliana uso kwa uso, sawa na wapiganaji wawili waliokuwa tayari kuanza vita vya kufa na kupona, kwa madhumuni ya kuupata uongozi wa jimbo hili lililotengwa na mengine.

Vita vyenyewe vilianza kitambo kirefu kilichopita. Mtu fulani alitokea na kusimama juu ya Makuyu. Alitamka ya kwamba Gikuyu na Mumbi walikaa mle pamoja na Murungu wakati walipokuwa safarini kwenda Mukuruwe wa Gathanga. Kama matokeo ya kukaa kwao mahali hapo, akasema, uongozi uliachwa mumo humo Makuyu. Siyo watu wengi ambao waliweza kumwamini. Je, si watu walinong'onezana daima, hata ukaenea uvumi, kwamba Gikuyu na Mumbi walisimama Kameno? Na kwamba mlima mdogo ulikua na kujitokeza juu kutoka ardhini, mahali ambapo walisimama kusini mwa Kameno? Naye Murungu aliwaambia:

'Nchi hii nimewapa, Ewe mtu na mwanamke. Ni yenu kuitawala na kuilima, nyinyi pamoja na watoto wenu.'

Ilikuwa ardhi yenye rutuba. Nchi yote ya Gikuyu, kutoka pembe moja iliyoshikamana pamoja na mbingu hadi

pembe ya pili iliyojificha katika mawingu. Hivyo ndivyo ilivyosemekana katika Kameno. Ukuu wa rohoni na uongozi vilikuwa vimeachwa humo.

Kulikuwako na orodha ya mambo mazuri yaliyowezesha Kameno kupata sifa kama hiyo. Kichaka kitakatifu kilikuwa kimeota mahali hapa ambapo Gikuyu na Mumbi walisimama. Watu walifanya ziara ya kupatembelea mara kwa mara. Ingaliweza kuonekana na ye yote aliyejali kuhesabu, kwamba waliinuka mashujaa na viongozi wengi kutoka Kameno kuliko ilivyokuwa kwa mgongo mwingine wo wote wa ardhi. Mugo wa Kibiro, yule Mgikuyu mwaguzi mkuu wa zamani, alizaliwa papa hapa. Kisha alikulia hapo hapo. Akawahi kuona na kutabiri juu ya mambo ya siku zijazo, halafu akayasema kwa wale wote waliofika kumwona na kumsikia. Lakini kulikuwako na watu wachache waliokuwa na dharau kuliko walivyokuwa majirani zao, ambao hawangejisumbua kwenda kwake. Walimwita mlaghai. Halafu siku moja, wakati watu walipolala, alitoweka kutoka milimani. Kisha ilipokewa habari kwamba alikuwako Nyeri, Kiambu, Murang'a; na hata kusema kweli, kila mahali katika nchi ya Gikuyu. Naye aliendelea kupaaza sauti na kuutoa ujumbe wake kama ifuatavyo:

'Watakuja watu walio na mavazi kama ya vipepeo.'

Hao walikuwa Wazungu.

Au alikuwako yule mchawi mkubwa, Kamiri, ambaye uchawi wake uliwafadhaisha hata Wazungu waliokuwako Murang'a. Uchawi na miujiza yake, kabla haijakomeshwa na Wazungu kwa kuonyeshwa hali ya kirafiki na kwa kupewa zawadi, ilikuwa imefaulu kumletea sifa kubwa. Ilisemekana kwamba, yeye pia, alizaliwa huko huko Kameno. Sawa na Mugo, aliyemtangulia, Kamiri alitoweka pia kutoka milimani na kwenda katika nchi iliyokuwa

ng'ambo ya pili. Maisha yasiyokuwa na fahari ya kutosha katika milima hii hayakuweza kumzuia asiondoke.

Mwingine alikuwa Wachiori, shujaa mashuhuri wa vita, ambaye aliwaongoza watu wa kabila lake kupigana na Ukabi, Masai. Alipokuwa kijana, peke yake, aliua simba. Na wakati alipofariki mikononi mwa Mzungu mzururaji, alijiachia jina na sifa, ambacho ndicho kitu kinachohitajiwa na mashujaa wengi.

* * *

Watu walihama na kuyaacha makao yao yaliyokuwako katika migongo hii miwili ya ardhi. Walianza kuishi kama walivyopenda pasina kufadhaishwa na mambo yaliyotukia katika sehemu zingine. Watu, waume kwa wake, hawakuogopa cho chote. Ukabi wasingalikwenda kule kamwe. Na kama walithubutu, wangalitokomea mumo humo milimani, katika migongo na katika mabonde. Hata wale Gikuyu wengine kutoka Nyeri au Kiambu, wasingaliweza kuijua njia ya kwenda hadi milimani. Kwa sababu hiyo nchi hii yenye migongo mingi ya ardhi iliachwa bila mtu. Haikuingiliwa na mambo yo yote kutoka nje. Milima pamoja na migongo yake hii ndiyo iliyokuwa shina na moyo wa ardhi yenyewe. Ziliifanya miujiza, mila na ibada za kabila hili kuwa kamilifu na safi. Watu wake walifurahi na kushangiliana kwa kupeana heko na damu, wenyewe kwa wenyewe. Wakati mwingine walipigana. Lakini ilikuwa ni wao kwa wao. Wala hapana mgeni aliyestahili kujua. Kama alikuwako mgeni, wao walijifanya bubu. Hawakuthubutu kuzitoa siri zao nje. *Kagutui ka mucii gatihakagwo ageni*; kitambaa cha nyumbani cha kujisugulia mafuta hakiwasugui wageni.

Humo ndimo viongozi walimotoka. Kwani, ijapokuwa watu walikuwa wamekwisha hama kutoka mahali

hapa, ni watu wachache waliokwenda mbali. Hao ni watu wachache walioteuliwa na Murungu mwenyewe kwa madhumuni ya kuwaokoa wengine wakati wa shida; ndio waliojaliwa kuyaona maisha yenye fanaka, yaliyokuwako ng'ambo ya pili. Baadhi yao ni Mugo, yule mwaguzi mashuhuri; Wachiori, yule shujaa mkuu na Kamiri, yule mchawi na mtendaji wa miujiza.

Hawa, hatimaye, walikuwa wageni katika milima hii. Kwa sababu hiyo, kile kitambaa cha kujisugulia mafuta nyumbani hakikuwa chao. Kilikuwa cha kuwasugua wale waliobaki kuishi mumo humo. Hao ni wale watu ambao damu yao na mifupa yao iliongea lugha ya mle milimani. Miti iliwasikiliza, ikaomboleza pamoja na upepo, kisha ilikaa kimya. Ndege na wanyama mwitu walisikia na kusikiliza kwa makini. Isipokuwa wakati fulani fulani ambapo wangalijibu kwa makelele yenye shangwe au kwa ngurumo yenye hasira.

## *sura ya pili*

Sasa milima na migongo ya ardhi iko mbali nyuma. Huu ni uwanda mnyofu ulio tambarare, ambao ni wa pekee katika nchi hii. Na kama ungalikaza macho na kuchungulia kwa makini, mbali katika sehemu iliyofunikwa na ukungu, ungaliweza kuiona nchi ya Ukabi. Kote katika uwanda huu kulikuwa kutulivu na kujawa na amani, mahali ambapo palisemekana kuwa uwanja wa vita hapo awali. Ng'ombe wachache walivuta na kutatua nyasi wakati wengine walipolala kupumzika, hali wakizidi kutafuna na kutazama patupu.

Ghafula wavulana wawili walitokea kutoka msituni. Wakaanza kupigana. Mmoja wao alikuwa mrefu. Shingo yake ndefu pamoja na maungo, urefu usiokuwa wa kawaida, yalimfanya kuonekana mzee kuliko alivyokuwa. Yeye ni Kamau, mwana wa Kabonyi kutoka Makuyu. Naye yule mwingine, Kinuthia, alikuwa mfupi, mwenye misuli yenye nguvu kupita kiasi. Macho yake manene yasiyokuwa mepesi kwa kutazama, yalilingana sawa na paji lake la uso,

lililokuwa laini. Aliishi pamoja na ami yake katika kijiji kilichokuwako ng'ambo ya ile migongo miwili ya ardhi, mbali kutoka Makuyu. Baba yake alikuwa amekufa kitambo kirefu.

Kwanza wavulana hawa walipigana kwa fimbo walizokwenda kukata msituni. Fimbo zao, ambazo zilikuwa mbichi, zilikutana hewani mara kwa mara na kuvunjika vipande-vipande. Kwa sababu hiyo walizitupilia mbali. Lakini kipande kimoja kikamchapa ng'ombe, ambaye alishtuka na kusimama mara hiyo. Aliondoka na kusimama hatua chache kutoka kwa wavulana walioendelea kupigana. Akawaamsha na wengine pia. Kisha akatazama upande mwingine wa pili pasina kujishughulisha mwenyewe katika mapigano yao.

Sasa Kamau na Kinuthia walikuwa wakishindana mweleka. Mikono yao ilikuwa imepitana na kukazwa sana, mmoja kwa mwingine. Wakazunguka na kuzunguka mara nyingi pasina mmoja kumwangusha mwingine. Kinuthia alijitahidi kumrusha Kamau juu kutoka ardhini, kisha akamtega kwa mguu wake wa kulia. Lakini jaribio lake hili halikufaulu. Naye Kamau alikuwa akijitetea pia. Ijapokuwa yeye si mpigaji domo sana, wakati huo alitisha na kuonekana kuwa na ufasaha.

'Utanijua leo,' akaonya baada ya kumpiga Kinuthia tumboni kwa goti lake la kulia.

'Ng'ombe,' Kinuthia akalia kwa maumivu.

'Fisi.'

'Hata wewe,' Kinuthia akajibu kwa mnong'ono.

Kinuthia alijikaza na kusimama kiume kweli bila kutikisika, hivi kwamba mtu aliyewatazama angaliweza kufikiri kwamba Kinuthia angalishinda. Lakini jiwe lililojitokeza ardhini lilimkwaza mguu hata akaanguka na kulala kifudifudi. Kamau alimlalia na kuishikilia kwa nguvu

mikono yote miwili ya Kinuthia juu kichwani. Uso wake ulijikunja na kuwa mgumu wakati alipoanza kumtwanga Kinuthia usoni kwa kichwa. Punde baadaye, hali analaliwa kwa magoti, Kinuthia alianza kutokwa na damu puani. Alisikia maumivu. Akajitahidi kurusha mateke juu hewani kusudi apate kumtandika Kamau shingoni. Makonde yakaanza kumwangukia Kinuthia mfululizo, hata akashangaa na kupumbaa, kwani hakufahamu ni wapi konde la pili lilipomlenga.

Wale ng'ombe wawili walioondoka na kusimama kando waligeuza vichwa vyao na kuyatazama mapigano haya kwa muda. Kisha waliinama, wakanyosha ndimi zao nje na kuanza kuvuta na kutatua nyasi kama wengine. Na papo hapo akatokea mbio kijana mwingine kutoka katika kundi jingine la ng'ombe waliokuwako mbali kidogo.

'Acheni kupigana!' akafoka kwa shida baada ya kusimama karibu na wapiganaji hawa. Kamau akaachisha mapigano, lakini akazidi kumkalia Kinuthia.

'Mbona mnapigana?'

'Amenitukana,' Kamau akajibu.

'Ni mwongo. Alinicheka kwa sababu Baba alikufa angali maskini, na . . . '

'Alisema baba yangu ameokoka akawa mfuasi wa Mzungu.'

'Ni kweli!'

'Nyamaza, mwombaji wewe!'

'Wewe . . . wewe . . .'

Kamau alichacha kwa ghadhabu. Akaanza kumtwanga Kinuthia kwa makonde. Kinuthia alimtazama kijana aliyesimama kando kwa jicho lenye kuomba msaada.

'Kamau! Tafadhali mwache. Hatukuapa kwamba

sisi sote, watu wa milimani, tulikuwa marafiki — watu wa jamii moja?' Lakini Kamau hakuyajali sana maneno hayo. Zilikuwa ni siku tatu tu zilizopita tangu walipoapa kwamba wote wangalikuwa ndugu.

'Nitawezaje kumhurumia ndugu anayemtusi Baba?' Kamau akauliza.

'Nitamtukana tena,' Kinuthia akajibu vikali hali akizidi kububujikwa na machozi.

'Thubutu sasa!'

'Nitathubutu!'

'Jaribu!'

Kamau na Kinuthia waliendelea kupigana. Yule kijana aliyesimama kando hakuweza kujizuia asimwangukie Kamau. Akang'oa majani ya nyasi, kisha akaanza kuyatafuna haraka. Macho yake yenye kutisha yalipanuka na kukodolea kwa hasira.

'Kamau!' akanguruma.

Mtetemeko wa sauti yake ulimshtusha Kamau hata akasimama. Akageuka na kuyatazama macho makali ya kijana huyu. Akanyenyekea na kumtii hata kabla hajamwamuru kufanya hivyo. Sura yake ilibadilika kuwa nyeusi zaidi kuliko ilivyokuwa kawaida yake. Akajiondosha na kusimama kando kwa uvumilivu, kisha akajidharau mwenyewe kwa kumtii kijana huyu jinsi hii. Kinuthia alisimama kwa unyonge na kuwayawaya, kisha akamtazama kijana mgeni kwa jicho lenye staha na shukrani. Ndipo kijana mgeni akaanza kuulegeza uso wake hali akiyaamuru macho yake kuzidi kutazama mahali pamoja. Kule kujivuna na kujistahi kulikompata baada ya kuona jinsi Kamau alivyomtii, kulimshangaza hata akasikitika kwa nini alimtendea hivyo. Ama kwa upande mwingine, ingalikuwa bora kama Kamau angalionyesha dharau, ndipo imbidi

kijana huyu kutumia nguvu ili kumwondolea mbali.

Jina lake kijana huyu ni Waiyaki, mwana wa pekee wa Chege. Alikuwa kijana sana; siyo wa rika moja na Kamau au Kinuthia. Hata alikuwa bado hajazaliwa mara ya pili kutegemea mila. Ingawaje ni hivyo, Waiyaki alikuwa mrefu wa kimo zaidi ya umri wake. Kiwiliwili chake, ambacho kilionyesha dalili ya mshindani hodari katika michezo, kilikuwa na nguvu za kutosha. Nywele zake zilikuwa nyingi na ngumu, zilizoshikamana, ambazo ziliishia kwenye paji lake la uso. Kwenye jicho lake la kushoto kulikuwako na alama ya kovu lililojipinda kidogo. Alijeruhiwa na beberu wa mbuzi. Beberu huyu alikuwa akimwendea kumpiga mmojawapo wa vijana. Ikawa, baada ya Waiyaki kuona hayo, alitwaa fimbo na kumwendea huyo beberu kwa makelele. Beberu alimgeukia na kumchoma kwa pembe zake, kisha akairarua nyama mwili hadi kuufikia mfupa. Baba yake alikuja mbio wakati huo huo ili kumwokoa. Hayo yalitendeka kitambo kirefu kilichopita. Jeraha lake lilipona, lakini likaiacha alama ya kuthibithisha jinsi alivyokuwa shujaa miongoni mwa wavulana wengine, ijapokuwa alikuwa akimwendea beberu huyo kwa mzaha tu, siyo kwa vita. Lakini hata hivyo, hiyo siyo iliyokuwa sababu ya wavulana wengine, wakubwa kwa wadogo, kumfuata mara moja bila kusitasita.

* * *

Chege, baba yake, alikuwa mzee aliyejulikana sana katika Kameno. Wakati huo alikuwa na bibi mmoja tu, ambaye aliwazaa wasichana wengi na mvulana mmoja. Wale mabibi wengine wawili walifariki wakati wa njaa kubwa kabla ya kupata watoto wo wote. Njaa hii ilikuwa imetanguliwa na wakati wa mavuno mengi. Kisha wali-

fuata nzige, viwavi, na hali ya ukavu iliyoendelea sana, ambayo ilileta kifo kwa wengi.

Lakini Chege alijaliwa kuokoka kutoka katika hatari hiyo. Mabinti zake wote walikuwa wameolewa, isipokuwa mmoja aliyefariki wakati alipokuwa mchanga. Wale wazee wengine wote walimwogopa na kumheshimu, kwa sababu alizifahamu njia zote pamoja na mambo yote ya siri katika kabila lake zaidi kuliko mtu mwingine ye yote. Alizijua mila na desturi— maana ya kila ibada na kila alama. Kwa sababu hiyo ndiye aliyeongoza kila sherehe iliyokuwa muhimu.

Masimulizi ya kila aina yalitolewa juu yake. Watu wengine walisema alikuwa na uwezo wa kufanya miujiza. Wengine walisema alikuwa mwaguzi, na kwamba Murungu alizungumza naye mara kwa mara. Kwa hiyo wakasema angaliweza kuona na kutabiri juu ya mambo ya siku za usoni kama Mugo wa Kibiro, ambaye alikuwa ametabiri miaka iliyopita, kwamba nchi ya Gikuyu ingeingia mikononi mwa Wazungu. Na hata wengine walisema kwamba Chege na Mugo walikuwa watu wa ukoo mmoja. Hapakuwa na mtu aliyejua kwa hakika. Chege mwenyewe hakutamka lo lote. Tangu siku ile alipowaonya watu juu ya kituo cha Siriana cha wamisioni, nao watu wakakataa kuisikiliza sauti yake, Chege hakuthubutu kusema lo lote tena, bali alikaa kimya. Alikuwa amewaambia watu wa milimani mambo yaliyokuwa yakitukia katika sehemu zingine, Murang'a, Nyeri, na Kiambu. Aliwaambia mambo yaliyotukia Tumu-Tumu, Kikuyu, Limuru na Kijabe. Lakini wao waliona shaka na kuuliza:

'Unajuaje?'

'Watazameni, watazameni vipepeo.'

'Vipepeo? Lakini hujaondoka hapa milimani!'

'Wako kule, ng'ambo ya pili. Wanajitahidi kujenga

nyumba na kuitwaa ardhi.'

'Unawezaje kuiona nuru iliyoko mbali ng'ambo upande wa pili?'

'Wajinga, pumbavu!' Chege aliweza kunung'una hali akizidi kukata tamaa.

Nairobi wakati huo ilikuwa inaendelea kujengwa. Kazi ya kuweka reli ilikuwa ikiendelea, mbali ambapo watu wengi milimani hawakuwa wamefika. Nao waliendelea kunong'onezana:

'Mzungu hawezi kuongea lugha ya watu wa milimani. Hazijui njia za nchi hii.'

Ingawaje ni hivyo, Mzungu alikuwako Siriana, naye Joshua na Kabonyi walikuwa wamekwisha kuokoka. Walikuwa wamekwisha kuziacha njia na mila za watu wao milimani, kisha waliifuata imani mpya. Lakini watu waliendelea na kazi zao za kawaida, huku wakizidi kuyabeba mabega yao juu na kunong'onezana kwa dharau:

'Ni mgeni gani kutoka nje anayeweza kuifahamu njia ya kwenda milimani?'

Wakati huo Chege alikuwa kijana. Lakini sasa amekwisha kuwa mtu mzima. Hata hivyo, yeye anaweza kukumbuka kisa kimoja kilichotukia alipokuwa mtu mzima. Nuru iliangaza machoni pake na kulitikisa tumaini lake. Lakini ilimbidi kuliweka jambo lenyewe katika siri hadi wakati atakapomwona mtu aliyefaa kufunuliwa siri.

Wale vijana hawakupenda kupatwa na giza kabla hawajafika nyumbani. Waliwakusanya ng'ombe pamoja na kuwapeleka nyumbani. Kulikuwako na njia nyingi za miguu zilizopita msituni hadi katika nyumba za watu zilizotawanyika huku na huko milimani. Isipokuwa mtu awe mwangalifu sana, ilikuwa rahisi kupotea humo milimani. Sehemu nyingi msituni zilifanana sana kwa kuone-

kana. Lakini vijana hawa, ambao walizaliwa na kukulia mumo humo milimani, walizijua njia zote zilizokuwako.

Giza lilizidi kuongezeka wakati Waiyaki alipofika nyumbani. Chege alikuwa akimngoja. Alimwita Waiyaki kwenda katika *thingira* yake — nyumba ya mwanamume. Alikalia kiti kifupi na kuegemea kwenye mti wa nyumba wa katikati. Wakati huo moto ulikuwa umefifia, lakini baada ya Waiyaki kuingia ndani na kusimama mlangoni, Chege alikitwaa kipande cha kuni kilichokuwako karibu naye, kisha alikisukuma na kuuchochea moto taratibu. Cheche za moto ziliruka juu haraka kufuatana.

'Mbona unachelewa hata kufika nyumbani baada ya giza kuingia?' Chege akauliza mwishowe bila kuyainua macho yake kumtazama Waiyaki. Akatema mate sakafuni.

'Tulipeleka ng'ombe uwandani.'

'Uwandani?'

'Ndiyo, Baba.'

'Huko ni mbali sana,' Chege akafoka baada ya kunyamaza kwa muda.

Waiyaki alikaa kimya. Hajapata kustarehe na kukaa mkunjufu wakati wo wote alipokuwa karibu na baba yake.

'Hatari huotea wakati wa giza.'

'Ndiyo, Baba.'

Mara nyingine tena Waiyaki akajihadhari na kujikunja. Akatazama ghafula mlangoni. Macho ya baba yake hayakuwa yameinuka juu kumtazama bado.

'Ni nani aliyekuonyesha njia?'

'Nazijua njia zote za milimani,' akajibu kwa majivuno ili kumpendeza baba yake, ambaye alimwogopa kwa ndani. Lakini pamoja na hayo, Waiyaki hakupenda kufikiriwa kuwa mtoto, kwani mwenyewe alijiona ana uwezo wa kujichagulia mambo yanayomhusu, kama alivyofanya mtu mwingine ye yote.

Chege aligeuka na kumtazama mwanawe. Akatafakari juu yake kwa muda. Waiyaki alijaribu kubashiri jinsi baba yake alivyokuwa akiwaza. Ndipo dhana ikamjia ghafula kwamba baba yake alimwogopa na kumstahi. Na hapo akaisikia hali ya kujivuna ikimpanda rohoni. Akashangaa na kujiuliza kama kweli wale wavulana wengine walijivunia kuwa na baba kama huyo.

'Hujala,' Chege akatamka kwa sauti nyororo.

'Nimefika tu sasa hivi.'

'Basi nenda kwa mama akupatie kitu cha kula. Bila shaka una njaa.'

Waiyaki alianza kuondoka. Lakini kabla hajatoka nje, baba yake akamwomba kusubiri. Wakati huo Waiyaki alifadhaika kidogo kama mtu aliyeingiwa na hofu.

'Kumbuka, kesho ndiyo siku yako ya kuzaliwa mara ya pili.'

'Ndiyo, Baba.'

'Usije ukasahau,' Chege akasema kwa mkazo.

Waiyaki aliondoka mbio kwenda nyumbani kwa mama yake. Angaliwezaje kulisahau jambo kubwa lenye maana kama hili?

# *sura ya tatu*

Demi na Mathathi kilikuwa kizazi cha watu-majitu katika kabila hili. Walikuwako zamani sana tangu mwanzo wa dunia. Walikata miti na kuufyeka msitu, kisha walilima mashamba. Walikuwa na mifugo mingi — ng'ombe, mbuzi na kondoo. Walimtolea Murungu sadaka, kisha walifanya ibada ya ushirika baina yao na mizimu ya babu zao. Waiyaki alikuwa amekwisha kusikia habari ya vizazi hivi viwili vilivyokuwako katika kabila lake hapo awali. Yeye alijivuna kuwa na kizazi cha mashujaa kama hao katika kabila lake. Jambo la pekee alilotamani moyoni ni kama angalijaliwa kuziona sura na umbo lao. Sharti wawe wakubwa na wenye nguvu nyingi zilizozidi, kuweza kupambana na hatari iliyokuwako msituni.

Mara kwa mara, wakati wavulana hawa walipokuwa msituni, walipenda kucheza mchezo wa Demi na Mathathi. Siku moja mvulana kutoka Koina alimwambia Waiyaki:

'Wewe huwezi kuwa Demi.'

'Kwa nini?' Waiyaki aliuliza. Wale wavulana wengine wakasogea karibu.

'Hujatahiri. Wala huwezi kutahiri, kwani bado hujazaliwa mara ya pili.'

Waiyaki aliinama na kutazama chini. Akajidharau mwenyewe. Kisha akawageukia na kuwatazama. Macho yake yalikuwa manene, yenye majimaji. Yalionyesha huzuni pamoja na hali ya kuyatafakari mambo. Lakini wakati alipomtazama mtu, macho yake yaliwaka kama moto. Nuru ilitoka machoni mwake, ambayo ingaliweza kujipenyeza hadi ndani mwilini mwako, na kuijua siri yako ya moyoni. Huwezi kuelewa jinsi ujasiri wa kijana huyu ulivyokuwa, isipokuwa tu kama ungalijaliwa kukabiliana na macho yake, kwani lazima ungalimtii papo hapo. Ile hali yake ya kumtazama mtu, hali iliyosihi na kuamru, si kwamba ilishawishi tu, bali pia ilihimiza. Labda hii ndiyo iliyokuwa sababu ya wale wavulana wengine kumtii. Siku zote, ilimbidi mama yake kuyaepusha macho yake kutoka kwa macho ya kijana huyu. Wanawake na wasichana wakubwa, pia walikiri kwamba aliwafanya waone haya. Lakini, hata hivyo, wanawake wa wakati huo waliona haya iwapo macho ya wanaume yalikuwa yakiwatazama. Waiyaki hakukijua kitu cho chote ambacho kingaliweza kumstaajabisha maishani mwake, ijapokuwa wakati fulani aliweza kuusikia moto mwilini mwake, ambao ulimshurutisha kusema au kufanya mambo makubwa ya kustaajabisha.

Siku hiyo Waiyaki aliusikia ule moto wake ukimpanda. Kwa muda alijifikiria mwenyewe kuwa Demi, kisha akatamka:

'Lakini mimi ni Demi.' Kisha aliuona mti uliokuwako kando hatua chache. 'Oneni kama sitaukata mti ule na kuubwaga chini,' akasema. Akalitwaa shoka na kuuendea ule mti pasipo kutazama kando. Akaanza kulenga kwa nguvu zake zote hata ule mti wa shoka ukavunjika vipande.

Kwanza wale wavulana wenzake waligaragara kwa kicheko. Lakini hatimaye waliufuata mfano wake. Wakaanza kukata na kuangusha miti. Wakafyeka msitu ukawa tayari kwa kulimwa, kama walivyofanya Demi na Mathathi.

Siku hiyo Waiyaki alikwenda nyumbani na kumwambia mama yake:

'Sharti nizaliwe mara ya pili.'

* * *

Na sasa siku yenyewe ilikuwa imewadia. Baada ya jua na kutokea na kuangaza vizuri, wakati mbuzi walipojikuna na kujipapura ukutani, Waiyaiki aliondoka kwenda nje na kujiegemeza kwenye kiambaza cha nyumba. Humo alikaa kuota jua, jambo lililoridhisha sana.

Alitamani kufurahi, furaha kubwa. Si kweli kwamba alingojea kuzijua mila zote za nchi hiyo? Si kweli kwamba alingojea kufanyiwa, na hata kuonja, mwujiza wa ibada ya kuzaliwa mara ya pili? Ni kweli kwamba hamu yake kubwa ilikuwa ni kufanana na baba yake, ambaye alikuwa akizifahamu njia na mila zote za kabila lake, tangu Agu, zamani za kale.

Lakini alijisikia kuwa na moyo mzito. Kitu fulani kisichotambulikana wazi kilijiingiza na kuanza kumsumbua rohoni. Kilianza kwa kutambaa na kujipenyeza ndani mwilini. Angalipenda Kamau au Kinuthia kuwapo pamoja naye. Hata hivyo, yeye mwenyewe ndiye aliyelitamani sana jambo hili. Wakati joto la jua lilipomgusa mwilini, aliikaza misuli yake na kuyafumba macho, ili apate kukumbuka jinsi jambo hili lilivyokuwa la muhimu, kama alivyolitazamia kwa shauku kubwa hapo mbeleni. Baada ya kukumbuka hayo, aliridhika kwamba hili ni jambo lenye maana sana. Kwa sababu hiyo hakuweza kujali cho chote tena. Ni baada ya siku hii moja tu, leo, halafu

atakuwa tayari kwa ile ibada kubwa sana kuliko zote — tohara. Hii ndiyo itakayokuwa hatua yake ya mwisho ya kumfikisha kwenye utu uzima. Wakati ambapo alitazamiwa kuthibitisha kweli kwamba alikuwa shujaa na mwanamume kweli.

Pombe nyingi sana ilikuwa imepikwa. Wazee wengi walikuwa wameanza kuwasili. Wawili wao walifika mapema asubuhi. Sasa walikuwa na shughuli ya kumchinja mbuzi. Kila mmoja aliyefika kuhudhuria sherehe hii angalikula nyama. Nayo mizimu ya waliokufa na walio hai ingalialikwa kwa njia ya maombi ili ipate kushiriki katika ibada.

Sherehe yenyewe haikuchukua muda mrefu. Hata si jambo lililokuwa na mambo mengi. Mama yake aliketi nyumbani kwake karibu na jiko kama kwamba alikuwa na maumivu ya kujifungua. Waiyaki aliketi katikati mapajani mwa mama yake. Ukanda mwembamba kutoka kwa yule mbuzi aliyeuawa, ambao ulikuwa umefungwa kwa mama yake, ulikuwa badala ya ule ukanda wa kitovu cha mtoto. Mwanamke mzee, aliyekuwa na sifa za kuwa mzalishaji, alikuja na kuukata ule ukanda. Na hapo mtoto mwenyewe alianza kulia. Nao wanawake waliofika kumngoja mtoto wakaanza kushangilia:

'ali-li-li-li-li-li-li
Mzee Waiyaki amezaliwa
Amezaliwa tena kuiendesha shughuli yake ya
hapo kwanza.'

Kwa muda, mawazo ya Waiyaki yalikuwa yamempeleka mbali. Alijigamba na kujifikiria mwenyewe kuwa Demi, shujaa mfyekaji msitu, ambaye kabila zima lilimtii na kujiweka katika uongozi wake. Lakini ghafula akajifahamu. Akawaona wanawake wazee waliomzunguka,

kisha akaanza kulia kama mtoto mchanga. Aliyasikia maumivu yaliyotokana na hofu. Akajaribu kuyafumbua macho yake sana, kwani kwa muda fulani alikuwa amejiwa na jambo geni lisilokuwa la kawaida. Umeme mkali uliyapiga kwa nguvu na kuyaumiza macho yake hivi kwamba hakuwahi kuyafumbua tena. Alitetemeka hata akaanza kufikiri kulikuwako na baridi kali. Hili lilikuwa ni jambo geni maishani mwake ambalo hakuliona hapo mbeleni. Machozi yalianza kumtiririka na kuanguka sakafuni. Wanawake waliendelea kupiga makelele ya shangwe, lakini Waiyaki hakuweza kuwaona wakati huo. Sauti zao zilisikika kama uvumi uliotoka mbali, kitu kilichofanana na sauti aliyoisikia katika ndoto wakati kundi la nyuki lilipokuja kumshambulia. Alilia kwa sauti ya juu sana hata akawashtusha watu, kwani hilo lilikuwa ni jambo geni katika sherehe kama hii.

Baadaye siku hiyo, mama yake aliondoka kwenda shambani. Naye Waiyaki, ambaye nywele zake za kichwa zilikuwa zimenyolewa, aliondoka kumfuata mama yake kama alivyofanya mtoto mdogo. Wakati mama yake alipokwenda mtoni Honia, Waiyaki alimfuata pia. Humo mama yake alimchovya ndani ya maji, naye akatoka ametakasika.

Alilala mapema siku hiyo. Akapumzika na kujisikia mchangamfu. Kisa chote hicho kilikuwa cha kustaajabisha. Alifurahi kuona kwamba sherehe yenyewe ilikuwa imefikia mwisho. Ingawaje ni hivyo, hali fulani ya majivuno ilikuwa imeanza kumjia. Sasa yuko tayari kwa kutiwa jandoni.

# *Sura ya nne*

Muda mfupi baadaye Waiyaki alijiunga pamoja na wengine katika shughuli yao ya kila siku kijijini. Akaanza kuchunga ng'ombe; kuunga kundi la vijana, kisha kwenda kuwinda msituni. Akajiunga katika michezo ya wavulana, ambapo alifurahi pamoja na wengine. Siku zikaja na kupita, lakini maisha yakaendelea kuwa ni yale yale ya kawaida. Macho yake yalizidi kuonyesha dalili ya ushupavu. Watu wengine walisema kulikuwako na kitu fulani kiovu katika mng'aro wa macho yake. Lakini, hapana budi, hata na baba yake pia, alikuwa na macho ya aina hii, kwani, ijapokuwa sasa ni mzee, macho yake bado yalikuwa makali, yenye nuru, kama yalivyokuwa macho ya kijana.

Jioni moja, majuma machache baada ya kuzaliwa kwake mara ya pili, Waiyaki aliitwa na baba yake, ambaye alipenda sana kufanya mazungumzo katika *thingira*; nyumba ya mwanamume. Waiyaki aliingia ndani taratibu, kwa sababu, wakati wote alipokuwa karibu na baba yake, hakujisikia mkunjufu kama ilivyopasa.

Chege aliketi mahali pake pa kawaida karibu na mti wa katikati. Mbuzi na kondoo walilala kumzunguka. Mkoromo mdogo uliweza kusikika kutoka kwao.

'Keti,' Chege akasema wakati alipokuwa akionyesha na kuelekeza kidole chake kwenye kiti kifupi cha miguu minne, kilichokuwako karibu na kondoo mnono aliyelala karibu na jiko. Kwa mguu wake wa kushoto Waiyaki alimsukuma kondoo aliyelala ili amwondokee. Lakini kondoo alikataa kuondoka. Kwa sababu hiyo ilimbidi Waiyaki kuketi upande mwingine.

'Kesho utakwenda kuchunga wapi?'

'Katika Bonde la Nyama!'

'Umepata kwenda chini ya milima kusini mwa Kameno?' Chege aliongea pole pole kwa sauti ndogo. Isipokuwa ule mtikisiko mdogo uliokuwako, sauti yake ilikuwa wazi na tulivu.

'La,' Waiyaki akajibu baada ya kunyamaza kwa muda. Alikuwa akijaribu kupakumbuka mahali hapo. Alishindwa kufahamu kwa nini baba yake alimwuliza maswali kama hayo.

'Umepata kusikia lo lote kuhusu kichaka kitakatifu?'

'Ndiyo, twasikia habari yake.'

Kisha kulikuwako na muda mwingine wa kukaa kimya. Waiyaki aliendelea kudadisidadisi moyoni na kungojea kwa hamu.

'Utamwachia mama yako ng'ombe na mbuzi, kwa sababu tutakwenda milimani kesho.'

Nje kulikuwako na giza. Juu angani nyota chache zilitapakaa huku na huko. Waiyaki alitahamaki na kuhangaika. Alitamani kuanza safari papo hapo. Kwa nini iliwalazimu kwenda wote wawili? Ni jambo gani wangefanya au kuona kule. Yote hiyo ilikuwa ni siri — siri ya mwanamume. Ni mambo gani mengine baba yake aliyoku-

wa akiyaweka siri moyoni? Angalipenda kupewa fununu zaidi na baba yake, lakini alitazamia kuyajua yote, kila jambo, mnamo kesho ya siku hiyo. Hiyo ingalikuwa siku kubwa. Safari yenyewe ilikuwa ya maana sana. Alipokwenda mbio na kuketi katika nyumba ya mama yake, Waiyaki alijiona siyo mtu mkubwa tu, bali pia mtu wa maana sana.

Chege na Waiyaki walikwenda mwendo wa kujikokota. Waiyaki hakuijua njia waliyopitia, kwa sababu hii ilikuwa ni mara yake ya kwanza kwenda mbali jinsi hiyo kuufuata mto Honia. Lakini hakuona wasiwasi kumfuata baba yake, ambaye alimwongoza katika vichochoro vilivyopitia katika kichaka chenye miiba na mimea inayotambaa chini. Waiyaki alinaswa mara kwa mara na miiba na mimea yenye wavu. Alijitatanua na kujitoa kwa shida.

Hapakuwako na kitu cha kuwaogofya, isipokuwa mpapatiko wa maji mtoni pamoja na kuteleza kwa miguu yao katika vidimbwi vya maji. Wakati mwingine Chege alisimama na kusikiliza. Naye Waiyaki alisimama pia, lakini hakusikia cho chote. Chege alitema mate kifuani mwake kama ishara ya Gikuyu ya kubariki. Waiyaki alifikiri baba yake alikuwa akiubariki mto.

Walisemezana maneno machache. Lakini wakati Chege aliposimama karibu na mti au kichaka, Waiyaki alikuwa na hakika kwamba baba yake alikuwa na jambo la kueleza.

'Ganda la mti huu linafaa kwa kulitibu jeraha. Mizizi ya mmea huu inafaa kwa kutibu. Wakati unapoumwa na tumbo, ichemshe mizizi yake, kisha uyanywe yale maji.'

Wakati mwingine lilikuwa ni onyo kutotumia matunda ya mti huu 'kwa sababu yana sumu kali.'

Waiyaki alijisikia kuwa, wote wawili, walikuwa kitu

kimoja, jambo ambalo hakulifikiri sana hapo mbeleni. Aliusikia moto wenye furaha na majivuno ukimpanda tumboni. Si hii ilikuwa ni ishara ya kuaminika na kukabidhiwa madaraka? *Tiitheru*, ni kweli, alikuwa katika hatua ya kuufikia utu uzima kamili. Mambo ya siri ya milimani yalikuwa yakifunuliwa kwake.

Waliondoka bondeni wakaanza kupanda juu kwenye mtelemko. Wakalipita jabali au mti hapa na pale. Waiyaki alistaajabu vipi baba yake aliwahi kwenda kwa hatua ile ile, bila kubadilisha mwendo au kuonyesha dalili ya uchovu, hali Waiyaki alitweta na kulegea. Wakati fulani walimshtusha paa, ambaye aliondoka mbio kutoka mahali pake alipolala. Aliruka—akaruka—na kutoroka kabisa. Waiyaki aliwapenda paa. Siku zote alitamani kuigusa miili yao laini.

'Wao huwaona wanaume na kutoroka.'

'Kwani wakiwaona wanawake hawatoroki?' Waiyaki aliuliza hali ameshangaa. Kote mwituni kulikuwa kimya. Lakini bado kulikuwako na mpapatiko mdogo uliofifia wa maji mtoni.

'Kumbe hujui! Zamani sana wanawake ndio waliokuwa na mamlaka juu ya wanaume katika nchi hii. Walikuwa wakali sana. Kwa sababu hiyo wanaume waliudhika. Ikawa, wakati wanawake wote walipokuwa waja-wazito, wanaume walifanya shauri kuipindua serikali ya wanawake. Kabla ya wakati huo mali yote ilikuwa mikononi mwa wanawake. Mnyama uliyemwona alikuwa mbuzi wa wanawake. Lakini, kwa sababu wanawake walishindwa kumtunza, basi alitoroka na kwenda mwituni. Wanyama wa aina hii wanajua wanawake ni watu dhaifu. Kwa sababu hiyo hawana haja ya kuwaogopa.'

Ni wakati huo ndipo Waiyaki alipofahamu kwa nini mama yake hakuwa na mali yake mwenyewe nyumbani.

Walifika juu mlimani. Hapo waliiona njia ya miguu iliyokuwa na siku nyingi tangu ilipopitiwa. Waliifuata. Mbele yao kulikuwako na mlima mdogo uliosimama peke yake bila mwenzake. Juu palikuwa mahali patakatifu. Moyo wa Waiyaki uligutuka. Aliogopa na kufadhaika.

Mti mkubwa wa aina ya Mugumo ulikuwako karibu ukingoni mwa mlima. Ulikuwa mti mrefu, mnene, wa kustaajabisha. Kulikuwako na kichaka kote kuuzunguka, ambacho kiliinama kuelekea chini kama kwamba kilionyesha heshima yake kwa Mugumo. Huu ulikuwa ni mti wa zamani sana; mrefu uliojitokeza juu mlimani, kuitazama nchi yote jinsi ilivyojinyosha chini yake. Ulionekana kuwa mtakatifu na kitu cha kuogofya, hivi kwamba ulimfanya Waiyaki kujidharau. Akajitambua kuwa karibu na uwezo fulani mkuu. Huu ulikuwa ni mti mtakatifu. Ni Mugumo. Na sasa, Waiyaki, ambaye alikuwako juu mlimani, aliwahi kutazama mbali na kuipeleleza ardhi yote ya Gikuyu, jinsi ilivyokuwa kubwa. Moyo wake ulinusurika kusimama kwa mshangao. Migongo yote ya ardhi ilionekana tambarare chini mwa nyayo zake ndogo. Mbali, mashariki, jua lilikuwa limechomoza. Sasa mtu aliweza kuliona wazi, dude kubwa jekundu, mfano wa mpira, ambalo lilimetameta na kuonekana kuwa na rangi mbali mbali. Kingo zenye rangi ya manjano pamoja na nyekundu zilizong'aa kutoka katikati, zilijitawanya na kugeuka kuwa rangi ya kijivu ambayo iliunganisha ardhi pamoja na mawingu. Mbali ng'ambo ya pili ulikuwako mlima Kerinyaga; ncha yake ilionekana kuning'inia katika mawingu ya kijivu. Kilele chake kilichokuwa na theluji kiling'aa na kumetameta kuthibitisha kwamba hicho kilikuwa ni kiti cha Murungu.

Ile migongo miwili ya ardhi iliendelea kulala usingizi. Kameno na Makuyu hawakuwa maadui tena. Walikuwa wamejiunga pamoja kuifanya ardhi moja nzuri, ambao

pengine ndio uliokuwa mpango tangu awali. Makuyu, Kameno, pamoja na migongo mingine ya ardhi, yote ililala na kutulia pamoja kwa amani. Wala hapakuonekana ishara yo yote ya uhai, wakati mtu alipotazama kutoka juu kwenye mlima wa Mungu.

## *Sura ya tano*

Hata Chege mwenyewe alikuwa ameshangaa na kuvutiwa sana na asubuhi njema hiyo. Siku iliyokuwa na utulivu mwema. Hayo yalitukia kabla hajaanza kuyasema yafuatayo:

'Unaiona nchi hii yote — hii tunayoiona, ambayo inajinyosha, kutoka hapa hadi kushikamana na mbingu?' Aliuliza kwa sauti nyororo, nyembamba, iliyokuwa wazi. Waiyaki akafahamu kwamba maneno ya babaye yalikuwa na sababu maalum. Ndipo akanong'oneza na kusema:

'Ndiyo.'

'Ni nzuri, machoni——'

'Ni nzuri.'

'Ina rutuba, na rangi ya kijani kibichi——'

'Ndiyo, ina rutuba.'

'Hiyo yote ni ardhi yetu.'

'Ndiyo, Baba.'

'Unawajua Gikuyu na Mumbi——'

'Baba na Mama wa kabila letu.'

'Ni kama watu waliokuwa katika ndoto.

'Unauona mlima ule unaochomoza katika mawingu yenye rangi ya kijivu——'

'Kerinyaga?'

'Naam, mlima wake, Yeye-anayeng'aa-katika-Utukufu.' Chege akatulia kwa muda, lakini akazidi kuyakaza macho yake kuelekea kwenye kilele cha mlima Kerinyaga. 'Kile ni kiti cha Murungu. Aliwaumba Gikuyu na Mumbi.'

'Ndi-i-yo.' Waiyaki alisema kwa mnong'ono.

'Aliwasimamisha juu ya mlima ule. Akawaonyesha nchi hii yote.'

'Ndi-i-yo.' Alisema kwa mnong'ono ulioweza kusikika wazi. Sauti ya baba yake ilikuwa na uwezo fulani usiokuwa wa kawaida.

'Kutoka ule mlima aliwaleta hapa.' Chege alisimama karibu na mwanawe, lakini hatua chache nyuma yake. Alitazama na kuyavusha macho yake juu ya ile migongo ya ardhi; juu ya ile milima; akayakaza macho yake kutazama mahali palipokuwa wazi, kama mtu aliyekuwa na maono katika ndoto. Pengine alikuwa anatazama kitu kisichoweza kuonekana na Waiyaki. Waiyaki aliyakaza macho yake kwa makini sana, lakini hakuweza kuona cho chote. Ijapokuwa alikuwa na hofu kwa ajili ya baba yake, maneno yaliyotoka katika kinywa cha mzee huyu, yaliuzidi uwezo wa Waiyaki. Baba yake aliendelea kuzungumza, siyo kuongea na Waiyaki hasa, lakini kujisemea mwenyewe, kama mtu aliyekuwa akiyasema na kuyafunua wazi mawazo yake ya ndani. Wakati sauti yake ilipoendelea kutikisika, kimo na sura ya Chege ilionekana kuongezeka hivi kwamba Waiyaki aliweza kufikiri baba yake amebadilika kuwa mtu mwingine.

'. . .ilikuwa zamani sana kabla ya Agu; hapo mwanzoni mwa vitu kuwako. Ndipo Murungu alipowaleta hapa

watu hao, mtu na bibi yake. Akawaonyesha tena ardhi yote hii kubwa. Akawapa iwe yao, wao na watoto wa watoto wao, *tene na tene*, ulimwengu usio na mwisho. Unaona hapa?'

Waiyaki hakuwa na hakika kama ndiye aliyeulizwa swali hili la mwisho. Ingawaje, aliyainua macho yake kutazama juu. Akaona kwamba baba yake alielekeza kidole chake kwenye ule mti Mugumo, pamoja na kile kichaka cha kustaajabisha kilichoota kando, kote kuzunguka.

'Pale ni mahali patakatifu, mahali penye baraka. Pale, ambapo Mumbi alisimama na kukanyaga kwa nyayo zake, ndipo palipochipuka ule mti. Kwa hiyo unaweza kuona kwamba, sehemu hii ya Kameno ndiyo iliyokuwa chanzo, na msaada pia, kwa baba na mama wa kabila zima. Kutoka hapa, Murungu aliwaweka katika Mukuruwe wa Gathanga, kule Murang'a. Pale, wazazi wetu hawa waliwazaa mabinti tisa, ambao pia waliwazaa watoto wengi. Watoto wao walitawanyika kote nchini. Lakini baadhi yao walirejea hapa katika migongo hii ya ardhi, ili kuzilinda na kuhifadhi mila na desturi zao za zamani katika ibada . . .'

Ndipo mzee alipoyageuza macho yake na kumtazama mwanawe.

'Uko hapa . . .'

'Tulikuja pamoja, Baba.' Waiyaki alipumbaa na kutatizika moyoni. Akajitahidi kujiepusha kutoka katika nguvu za maneno ya babaye, ambayo yalifanana na maneno ya uaguzi.

'Najua, najua,' mzee akajibu haraka. 'Unaelewa kwamba Gikuyu na Mumbi walisimama na kukanyaga hapa kwa nyayo zao.'

'Ndiyo.'

'Umezaliwa kutoka kwa hao wachache waliorejea hapa milimani.'

Kulikuwako na muda wa kimya. Waiyaki hakufahamu.

'Umepata kusikia habari juu ya Mugo wa Kibiro?'

'Ndiyo.'

'Alikuwa mwaguzi . . . aliweza kuona mambo . . . mambo yaliyokuwa hayana budi kutokea katika siku za usoni, yote yalionekana wazi machoni pake . . .

'Mugo alizaliwa na kukulia hapa Kameno kabla hajaondoka kwenda kuwaeleza watu kile alichoona. Alikuwa amekwisha kuviona vipepeo vingi vya rangi mbali mbali. Vilikuwa vikitangatanga kote nchini na kuutisha usalama wa watu, pamoja na kuyatisha maisha yote kwa jumla, kama yalivyokuwa yamepangwa tangu awali. Ndipo alipopaaza sauti na kusema: "Watakuja watu watakaokuwa na mavazi kama ya vipepeo . . ." Watu hawakumwamini. Hata wengine wao walimdhihaki na kumcheka. Wakasema, "Hana akili timamu." Hawakumjali, hasa wakati alipowashauri na kuwaambia: "Tahadharini!" Mwaguzi huyu alikataliwa na watu wa hapa milimani. Walimnyima nguo na chakula. Kwa hiyo alikasirika na kujificha, kisha akakataa kuwafunulia neno jingine tena. Aliondoka milimani na kwenda ng'ambo ya pili, sehemu zilizokuwa mbali, katika ardhi hii kubwa ya Gikuyu. Hata hivyo, yeye hakuchoka kuwaambia watu yale yote aliyoyaona katika maono. Alizidi kuyasema hata kwa sauti kubwa kuliko hapo mbeleni. Lakini watu walizidi kucheka na kumdhihaki. Watu wa hapa walikuwa wakifikiri alikufa. Lakini, baada ya kujigeuza, kusudi watu wasimtambue, alirejea hapa na kujikalia kimya.'

Chege alinyamaza kwa muda kama mtu aliyekatiza maneno ili kuvuta pumzi. Macho yake yaling'aa kama

kwamba yalikuwa na uwezo fulani uliotoka ndani, kisha akasema taratibu:

'Sisi tu uzao wake. Hivi sasa damu yake inatembea katika mishipa yako.'

Waiyaki alijikalia kama bubu. Ile fahamu iliyomjia, kwamba damu ya mwaguzi huyu mashuhuri, mwaguzi aliyekuwa na uwezo kamili wa kuona mbali katika nyakati za usoni, ilimjaa akilini hata ikamletea hali ya kushangaa. Hakuweza kusema tena; neno la pekee lililomponyoka kinywani lilikuwa 'Ha!' Lakini baba yake aliendelea kuongea:

'Alifariki hapa. Baba zetu hawajui mahali kaburi lake lilipo. Lakini wengine husema alichukuliwa juu na Murungu.'

Chege alinyamaza kidogo na kumgeukia Waiyaki. Waiyaki alikuwa akitetemeka kwa woga.

'Naona una woga. Sharti ujifunze kuushinda woga . . . Si kwamba walimkataa Mugo peke yake. Wakati mimi mwenyewe nilipowaambia habari ya Siriana, walikataa kunisikiliza pia.'

Kwa mara yake ya kwanza, Waiyaki alishtuka sana. Hali ya hofu asiyopata kuisikia hapo mbeleni ikamwingia. Lakini akajitahidi kupambana nayo ili kuishinda.

'Bila shaka unastaajabu kwa nini nakueleza haya yote——'

Waiyaki alihitaji kulia: 'Usiniambie zaidi ya hapo. Sitaki kusikiza tena. La! La! La, Baba!' Badala ya kulia, alisema kwa mnong'ono.

'Ndi-i-yo!'

'Ni wewe wa mwisho katika jamaa yetu.'

Waiyaki alijisikia kama mtu aliyekaliwa na wingu zito lililomsukuma kwenda chini. Akakisikia kishindo chenye uwezo wa aina fulani kikijipenyeza na kumkalia tumboni.

Kilikuwa mfano wa kitu, moyo wa kuona mbele, kilichokuja mbio sana hivi kwamba hangejaliwa kukizuia kwa vyo vyote.

'Keti,' baba yake akamwambia pole pole na kwa utaratibu sana.

Miguu ya Waiyaki haikuwa na nguvu wakati huo. Aliteremka mara moja na kuketi juu ya nyasi.

'Pengine umechoka,' Chege alisema wakati aliposogea karibu na mwanawe.

Waiyaki aliacha kutetemeka kisha akajidharau mwenyewe kwa ajili ya kuonyesha hali ya woga.

Chege aliyarudia masimulizi yake kwa sauti nyembamba na tulivu:

'Ilikuwa hivi: wakati Mugo alipoudhika alikataa kuwapa habari zaidi.' Chege akanyamaza tena. Aliyaweka macho yake na uso wake katika hali ya mtu aliyekuwa akijaribu kulikumbuka jambo fulani lililosahauliwa kitambo kirefu kilichopita. Wakati huo alikuwa akisimama karibu sana na Waiyaki. Aliinama na kumkamata mwanawe mabegani. Ndipo Waiyaki akafahamu kwamba mkono wa babaye ulikuwa ukitikisika kidogo. Chege aliuondosha mkono wake haraka, kisha, kwa sauti ya juu yenye mtetemeko, akaendelea:

'Na sasa nisikilize, mwanangu. Sikiliza kwa makini, kwani huu ni unabii wa siku nyingi zilizopita . . . Nisingaliweza kufanya cho chote zaidi. Wakati Mzungu alipokuja na kuyafanya makao yake kule Siriana, niliwaonya watu wote. Lakini walinicheka! Pengine nilifanya haraka, mapema kuliko ilivyostahili. Labda si mimi niliyehusika. Mara nyingi Mugo alisisitiza kwamba haingaliwezekana kuvikata vipepeo vyenyewe kwa panga. Wala hungaliweza kuvichoma kwa mkuki, isipokuwa kwanza ujifunze na kuzifahamu njia zao zote. Halafu hapo ungalifaulu kuvi-

wekea mtego, na kujipigania. Kabla ya kifo chake, alimnong'onezea mwanawe unabii huu, unabii wa kale: "Wokovu utakuja kutoka milimani. Kutoka katika damu inayotembea katika mishipa yangu, nikiongea kutoka kwa mti huo huo, nasema, atatokea mtu. Wajibu wake utakuwa kuwaongoza na kuwaokoa watu wake!" Yeye hakusema mengine zaidi ya hayo. Ni watu wachache walioufahamu unabii huo. Labda Kabonyi anajua, kwani ni yeye anayelisaliti kabila lake kwa wageni. Mimi sasa ni mzee. Siku zangu zimekwisha. Mwanangu, usisahau kwamba ni wewe wa mwisho katika jamii yetu.

'Ondoka. Yatii maneno ya unabii huu. Nenda katika kituo cha wamisioni. Kajifunze elimu na kufahamu siri zote za Mzungu. Lakini jihadhari kuzifuata njia zake za hila. Uwe mwaminifu kwa watu wako na kuziheshimu mila zetu za kale.'

'Baba——' Waiyaki akasema baada ya kujisikia tangu aliposhtuka. Akajidharau mwenyewe na kujisikia mnyonge. Hakujua alitaraji kusema nini.

'Wewe nenda kule. Nakuambia mara nyingine, jifunze hekima yote ya Mzungu. Lakini, endelea kukumbuka kwamba wokovu utatoka milimani. Sharti ainuke mtu na kuwaokoa watu katika saa yao ya haja. Atawaonyesha njia na kuwaongoza.'

'Lakini — lakini — hawanijui. Mimi ni mtoto; walimkataa Mugo . . .'

'Waache wafanye kama wanavyopenda. Saa itakuja — naweza kuiona ikija — wakati watakapomlilia mwokozi . . .' Ilikuwa jioni ya siku hiyo wakati Chege na Waiyaki waliporejea nyumbani kutoka milimani. Walikuwa wachovu na walegevu, hata kuishiwa nguvu. Yote hayo kijana Waiyaki aliyaona kuwa ndoto. Kijana mdogo kama yeye, alihusikanaje na jambo hili la mwokozi? Ni kweli kwamba

angaliweza kwenda kote milimani na kupiga mbiu, "Sikilizeni! Kiongozi atakuja kutoka milimani ili kuwaokoa!"

Halafu, kwa muda, akaanza kuona shaka na kujiuliza kama kweli baba yake alikuwa na akili timamu. Labda yote hiyo ilikuwa ndoto ya mzee. Alikuwa karibu kucheka wakati alipoikumbuka ile hali aliyokuwa nayo baba yake wakati alipokuwa akiyasimulia yote hayo. Lakini haikuwako furaha moyoni mwake. Alijisikia mzito, uzito uliomfanya kuwa mtu mwanamume, mtu mzima. Mwilini, alikuwa kijana mdogo.

* * *

Wakati wake ulipowadia, Waiyaki alitoweka kutoka milimani pasipo kujulikana na mtu ye yote, isipokuwa baba yake. Alikwenda Siriana, ambako, baada ya kipindi kimoja cha masomo, Kamau na Kinuthia, wavulana wenzake, walikuja kwa njia ya mwujiza na kujiunga naye.

Wote watatu walitazamia kukaa na kujifunza pamoja, katika uongozi wa Kasisi Livingstone wa kituo cha wamisioni cha Siriana, ambacho kilikuwa kimeendelea hata kuwa kituo kikubwa cha kufundishia. Wavulana wengi kutoka milimani na kutoka sehemu zingine za mbali, kutoka Kiambu na Murang'a, walifika ili kujitwalia sehemu yao ya mwujiza huu wa Mzungu.

Kwa muda wa majira mengi walisoma na kufanya kazi kwa bidii. Waiyaki alionyesha kuwa na maendeleo ya haraka hata akawavutia na kuwaridhisha wamisioni Wazungu, ambao walimwona kuwa mtu anayeweza kuwa Mkristo kiongozi hodari katika Kanisa. Lakini ni nani aliyeelewa kwamba mambo yalikuwa yakibadilika upesi kuliko Livingstone alivyofikiri, na hata kuliko yalivyokuwa matarajio na mawazo ya vijana wenyewe?

# *Sura ya sita*

Kameno na Makuyu ni mahali palipokuwa na baridi kali nyakati zote za asubuhi. Nyambura aliisikia baridi ikimchoma mwilini wakati alipokalia juu ya mtungi uliojaa maji. Akamtazama na kumkazia macho dada yake mdogo, ambaye alikuwa ameshaanza kutokwa na matiti kifuani. Kisha akayatazama maji mtoni yaliyokuwa na rangi nyeusi na nyeupe pamoja. Yaliendelea kutiririka kama ilivyokuwa kawaida yake kwa muda wa miaka mingi. Yalitoa sauti mfulilizo, isiyokuwa na kikomo, wakati yalipozidi kuyazunguka majabali yaliyojitokeza. Nyambura alipendezwa na kuvutiwa sana na mto huu. Mapafu yake, ambayo yalijawa na furaha tele, yaliinuka na kupooza wakati alipopumua: akasikia kitu kilichomsokota tumboni. Kilikuwa kipindi cha furaha iliyozidi, mfano wa maumivu, ambacho kilimchangamsha na kumburudisha moyoni, wakati alipoutazama mwendo wa maji yaliyo kwenda kama nyoka, pamoja na kuusikia mvumo wa saut yake.

Umuhimu wa mto Honia ni jambo lisiloweza kuelezeka. Ng'ombe, mbuzi na watu, wote waliyatumia maji ya mto huu. Pengine hii ndiyo sababu ya mto huu kuitwa 'Kuponya', na bonde lake kuitwa bonde la uzima; na hivyo ndivyo lilivyokuwa, bonde la uzima.

Wakati wa sherehe za tohara, wavulana na wasichana walikwenda katika mto huu mnamo asubuhi ya siku yao ya kutahiri, kusudi wapate kuifanya miili yao kuwa miororo, tayari kwa kutahiriwa. Ilikuwa imegunduliwa miaka mingi iliyopita, kwamba maji yenye baridi sana yaliifanya ngozi ya mwili kufa ganzi. Jambo ambalo lingalimpunguzia mtu uchungu wakati wa kutahiriwa. Nyambura alilwaza jambo hili na kujisikia kuwa na hatia kidogo. Akamtazama dada yake kwa makini sana wakati alipokuwa akiendelea kuteka maji mtoni. Kisha akastaajabu na kujiuliza kama mawazo ya aina hiyo yalipata kumjia Muthoni. Akafikiri bado hayajamjia, kwa hiyo akamwonea wivu, kwani Nyambura alikuwa amejifunza kwamba kutahiri ni dhambi. Ilikuwa mila ya kishenzi, ambayo yeye na dada yake, walikuwa wameokoka nayo na kuiepuka. Mtoto wa Mungu hafai hata kuwa na mawazo ya tohara fikirani mwake. Wasichana wa umri wao wangetahiri katika msimu huo. Kama Joshua, baba yake, hakuwa mtu wa Mungu, bila shaka angaliwapeleka wote wawili kuwa miongoni mwa wale waliotazamiwa kutahiri wakati huo.

'Nyambura, dada ——'

Nyambura aliamka katika usingizi wa mawazo yake maovu. Dada yake alimsemeza. Nyambura akamtazama na kushangaa. Ni kitu gani kinachomsumbua Muthoni? Ni jambo gani hasa lililoko rohoni mwa msichana huyu mchanga? Nyambura hakuona shaka kuamini kwamba Muthoni alikuwa na jambo fulani. Katika juma lote hilo, na hata kusema kweli, muda wote

wa miezi miwili iliyopita, Nyambura alimwona msichana huyu mchanga kuwa na moyo mzito pamoja na hali isiyotulia. Hili ni jambo lililomwumiza Nyambura moyo. Alikuwa akimpenda dada yake.

Kwake yeye, wote wawili hawangaliweza kutengana. Walicheza pamoja na kufanya kazi pamoja. Nyambura ndiye aliyekuwa wa kwanza kuzaliwa, lakini haikuwa rahisi kupambanua. Wote wawili walikuwa warefu na wanene kutosha; kimo chao na sura zao, zilikuwa sawa, ijapokuwa Muthoni alikuwa mweusi kidogo. Walikuwa na macho makali yasiyotulia. Nywele zao zilikuwa nzito, zenye rangi nyeusi ya kumetameta. Ilikuwa ngumu, lakini kwa kuonekana na macho, ilikuwa laini, iliyofaa kuguswa kwa mkono.

Ilikuwa vigumu kuyafahamu mawazo ya Nyambura kwa kuutazama uso wake. Alijizuia sana kupita kiasi. Wakati alipokaa kimya, Muthoni alikuwa mkunjufu na mzuri wa sura.

Kwa hiyo, haikuwa vigumu kwa Nyambura kuliona badiliko hili la ghafula la moyoni. Walipokuwa njiani kuja mtoni asubuhi hiyo, Muthoni alikuwa kimya, hivi kwamba alionyesha dalili ya kujitenga na kukaa pweke, kuliko alivyopata kuwa hapo mbeleni. Nyambura alifadhaika moyoni sana, kwani jitihadi yake yote ya kumbembeleza ili amfunulie uzito wake wa moyo, zilikuwa zimeshindwa. Na sasa alikuwa akimngoja kusema zaidi. Muthoni alikalia juu ya mtungi wake wa maji.

'Nataka kukwambia jambo,' akasema.

'Naam, dada, tafadhali niambie,' Nyambura akasema kwa hamu kubwa.

'Lakini kwanza niahidi, kwamba hutamwambia ye yote jambo nitakalokuambia.' Hili lilikuwa ombi lenye kusihi, ambalo lilitokana na hali ya woga. Nyambura

angalicheka, lakini kwa ajili ya ile sauti ya dadaye yenye kunyenyekea, pamoja na ile sura yake ya usoni, alijizuia.

'Ebu kwanza niambie jambo lenyewe,' Nyambura akasema bila kujali. Alihitaji dada yake kustarehe na kujiweka mkunjufu, badala ya kuonyesha ile hali iliyokuwa usoni mwake. Ndipo Muthoni akainua uso wake na kumtazama Nyambura. Wakati huu ombi lake lilikuwa thabiti zaidi.

'Nimefikiri na kufikiri tena juu ya jambo hili. Nimeshindwa kupata usingizi, hata kula chakula, kwa ajili ya kufikiri. Mawazo yangu yananishtusha. Lakini sasa nafikiri nimeisha kuufikia uamuzi wangu wa mwisho. Yaani, nimekwisha kukata neno.' Kwanza alitulia; akatazama na kuyavusha macho yake juu ya Nyambura, kisha akasema pole pole:

'Nyambura, napenda kutahiriwa.'

Kwa muda Nyambura aliduwaa na kukaa kama mtu aliyezimia. Hakuweza kuongea. Matamshi ya Muthoni yalikuwa ya ghafula na yenye kufadhaisha. Angaliwezaje kusadiki, kwamba yale aliyoyasikia yalitoka katika kinywa cha Muthoni? Kwanza alitazama mtoni, kwenye nyasi iliyotikisika taratibu ukingoni mwa mto, kisha akatazama ng'ambo ya mto. Hapakuwa na cho chote kilichotembea kwenye njia pana ya ng'ombe iliyojipindapinda kupitia msituni hadi Kameno. Miale ya nuru ya asubuhi yenye rangi ya manjano ilitawanyika na kuenea kote msituni, hata ikasababisha kuonekana kwa vivuli virefu katika njia inayopitia ng'ombe. Wadudu waliokuwa msituni walifanya mfululizo wa sauti iliyochangamana pamoja na sauti ya maanguko ya maji yaliyokuwa mbali kidogo upande wa chini bondeni. Yote hayo yalimsaidia Nyambura kuendelea katika hali yake ya kimya, ambacho kilikuwa kimesababishwa na matamshi ya Muthoni.

'Kutahiriwa?' aliuliza Nyambura hatimaye.

'Ndiyo.'

'Lakini Baba hatakubali. Atakukemea sana, Na hata hivyo, unawezaje kuwa na fikira kama hii?' Nyambura angaliweza kuona jinsi Joshua angalichemka kwa hasira baada ya kulisikia jambo hili. 'Pamoja na hayo,' akaendelea, 'wewe ni Mkristo. Sasa wewe na mimi tumeisha kuerevuka na kuzifahamu njia za Wazungu. Baba amekuwa akitufundisha kile alichojifunza kule Siriana. Hata wewe unajua kwamba wamisioni wanapinga kutahiriwa kwa wasichana. Hivyo ndivyo Baba alivyokuwa akisema. Na zaidi ya hayo, Yesu anatwambia ni vibaya, tena ni dhambi.'

'Hayo najua. Lakini napenda kutahiriwa.'

'Kwa nini?' Nyambura akalazimika kuuliza.

Alijua dhahiri kwamba baba yake hangependa kusikia kitu kama hicho. Kila mtu wa Mungu alifahamu kwamba hii ilikuwa mila ya kishenzi, ambayo wamisioni wamekuwa wakiipinga na kumwonya Joshua kuikataa kabisa. Labda Shetani alikuwa amemzaini Muthoni. Hivyo ndivyo Shetani anavyoutimiza wajibu wake. Nyambura alijaribu kuitafuta sababu kutoka kwa dadaye.

'Ndiyo. Niambie. Kwa nini unapenda jambo hili? Unajua hii ni kazi ya Ibilisi. Unajua jinsi anavyozaini watu. Wewe na mimi tu Wakristo. Si tulibatizwa zamani sana? Hujaokolewa kutoka kwa dhambi?' Nyambura alikuwa akiingiwa na hasira. Akapumua kwa shida, kisha akausikia mori ukiwaka tumboni. Alikuwa akilitetea jambo fulani; alijaribu kumwokoa dada yake.

'Najua, lakini——' Muthoni akanyamaza. Hajapata kumwona dada yake akiwa katika ghadhabu aina hii, hata macho yake yaligeuka kuwa mekundu. Akajisikia mlegevu magotini hata akaanza kufikiri alikuwa akifanya kosa. Lakini papo hapo akaruka juu na kumwendea mbio dad

yake. Akaongea wazi na kwa hasira. Licha ya hayo, yeye alikuwa na hakika juu ya jambo alilotazamia kufanya. Mikono ya Nyambura na Muthoni ilifumbatana na kukaa imefungwa kama walivyofanya watoto wachanga. Nyambura alishtuka na kushangaa kwa ajili ya hamaki ya Muthoni. Akaongea kwa sauti ya utulivu:

'Baba na Mama——'

'Sikiliza, tafadhali, mimi — mimi napenda kuwa mwanamke. Nahitaji kuwa msichana kamili, mwanamke mkamilifu, anayezifahamu mila zote za hapa milimani.'

'Lakini Baba, mkumbuke Baba!'

'Kwa nini! Sisi ni wajinga?' Akamtikisa Nyambura. 'Baba na Mama wametahiri. Je, wao si Wakristo? Kutahiri hakukuwazuia kuwa Wakristo. Mimi pia nimeisha kuishika imani ya Mzungu. Lakini, hata hivyo, najua ni jambo jema, jema sana, kwa msichana kutahiri na kuwa mwanamke mkamilifu, kwani ni wakati huo, ambapo hujifunza mila na njia zote za kabila lake. Ni kweli kwamba Mungu wa Mzungu haniridhishi. Napenda, nahitaji kitu kingine zaidi. Maisha yako na maisha yangu yako hapa, hapa milimani, na hayo unayajua wewe.' Sasa alikuwa akizungumza na kutazama kando, kama kwamba alikuwa akizungumza na watu wengine. Kisha akazungumza kwa sauti iliyofifia. Akamnong'oneza Nyambura na kusema, 'Baba alisema katika kituo cha wamisioni walikuwako yule mtu—Livingstone—na wanawake wengi. Hao ndio wake zake. Na unafikiri yeye, mwanamume, angeweza kuoa mwanamke asiyetahiri? Hakika hakuna kabila lisilotahiri. Au ni kwa njia gani nyingine msichana anaweza kuwa bibi mkamilifu?' Wakati huo Muthoni aliilegeza mikono yake na kuiondosha. Akasimama kando na kumpa Nyambura kisogo.

Nyambura hakuweza kusema cho chote. Hakuweza

kuyakubali mawazo ya dada yake, wala hakupatana naye katika sababu alizotoa. Hapo mwanzoni hakuwa ameyafikiria mambo kama hayo kwa makini jinsi hiyo. Alikuwa ameridhika na kuyafuata yale yaliyosemwa na baba yake kuwa ndiyo ya kweli. Pamoja na hayo, yeye aliiogopa sana ghadhabu ya baba yake. Muthoni aligeuka na kumkumbatia dada yake tena. Akamsihi kwa macho na kwa mwili pia:

'Tafadhali, Dada. Usiseme. Usimwambie Baba.'

Wote wawili walianza kulia. Ndipo moyo wa Nyambura ulipoanza kutulia. Akamhurumia dadaye. Kisha akatamani moyoni kama angalijaliwa kumsaidia, lakini akajiona kutokuwa na uwezo kamwe.

'Utatahiri kwa njia gani?'

'Baba na Mama hawatajua. Lakini sijui mahali pa kwenda.'

'Shangazi yetu huishi Kameno,' Nyambura akamsaidia kukumbuka.

'A-haa! Ndiyo. Nilikuwa nimeanza kufikiri hivyo. Nitakwenda Kameno na kukaa pamoja naye mara tu msimu utakapowadia.'

Nyambura angaliweza kufanya nini zaidi? Alijitahidi kumshauri dada yake tena lakini hakufanikiwa. Alikuwa na hakika kwamba Muthoni akiisha kukata neno ni vigumu kumgeuza fikira. Alikuwa ameirithi tabia hii ngumu kutoka kwa Joshua, mtu ambaye, baada ya kunuia jambo fulani, ilikuwa vigumu kumshauri vingine.

Maji ya mto Honia yaliendelea kutiririka. Wadudu nao waliendelea kutoa mfululizo wa sauti iliyochangamana pamoja na maanguko ya maji. Yote hayo yalikuwa yamemletea Nyambura hofu, lakini sasa hangaliweza kushtuka tena. Hata joto la jua, wakati huo wa asubuhi, halikumfanya kuwa mchangamfu tena. Yeye alikuwa akimpenda dada

yake, lakini sasa alikuwa na wasiwasi moyoni, kwa sababu hakujua ni jambo gani lingetokea baadaye.

Waliibeba mitungi yao na kuanza kuupanda pole pole mwinuko mkubwa, ili kurejea nyumbani kwao Makuyu. Ghafula Nyambura akaisikia sauti yenye kuzomea kutoka kwa dada yake. Akageuka haraka; hali ya hofu ilionekana usoni pake; mtungi wake wa maji ulikuwa ukibiringitia mtoni.

Ikawabidi Nyambura na Muthoni kurudi mtoni. 'Ndege mbaya,' Nyambura akasema moyoni.

# *Sura ya saba*

Wanawake na wanaume wa Makuyu walikuwa wamekwisha kuamka na kuanza shughuli zao za kila asubuhi, wakati wasichana hawa wawili walipofika nyumbani wakiibeba mitungi yao mizito iliyowalemea migongoni. Kote milimani kulionekana moshi mzito wenye rangi ya buluu, ambao ulijinyonganyonga kuelekea juu, kutoka katika nyumba zilizokandikwa kwa udongo, ambazo zilitawanyika pote kijijini. Wanawake wengine, hasa wale wasioamka mapema, walikuwa wakielekea mtoni kuchota maji, hali huku na huko, ulionekana mkondo wa ng'ombe na mbuzi, uliokuja kutoka kila upande, pamoja nayo wakiwako wavulana wadogo waliofuata nyuma.

Kwa kawaida ulikuwako mfano mmoja uliokuwa sawa katika nyumba zote zilizotawanyika na kuenea kote mlimani. Zilikuwa na paa la mviringo lililoezekwa kwa nyasi, ambazo zilikuwa katika makundi ya nyumba tatu au nne, kila kundi. Kulikuwako na ua uliozunguka kila makao ya mtu. Lakini nyumba ya Joshua ili-

kuwa tofauti na zingine. Nyumba yake ya pembe nne, ambayo ilijitokeza wazi na kusimama peke yake, ilikuwa na paa lililoezekwa kwa mabati. Mabati yenyewe yalikuwa yamezeeka na kuota kutu, kwa hivyo yalikuwa yakivuja hata wakati wa mvua isiyokuwa kubwa. Kwa sababu hiyo viraka vya magunia vilivyowekwa juu ya mahali palipo-vuja viliweza kuonekana juu ya mabati. Nyumba yake, ambayo ilijitenga na kutopatana na zingine, pengine ilikuwa alama ya kuonyesha kwamba ule mtindo wa kale wa Makuyu wa kukaa kipweke bila kutangamana pamoja na ulimwengu mwingine, ulikuwa umefikia mwisho.

Wakati huo, ilikuwa kweli kwamba, hapakuwa na mji wowote uliokuwa karibu. Nairobi, mji usiojulikana na watu wa hapa milimani, ulikuwa mbali. Siriana ndicho kilichokuwa kituo cha wamisioni kilichokuwa karibu zaidi: kituo kikubwa kilichokuwa na hospitali na skuli mashuhuri iliyowaleta wavulana na wasichana kutoka sehemu zote nchini. Lakini wamisioni walikuwa bado hawajapenya na kuingia katika sehemu hii ya milimani, hata ingawa walikuwa wakiwatuma wafuasi wao kwenda kuhubiri kule. Watu milimani waliendelea kuishi maisha yasiyobadilika, wakahifadhi na kuziheshimu desturi zao za kale. Livingstone alikwenda kuzitembelea sehemu za milimani mara kwa mara, ili kuimarisha imani ya wafuasi wake wachache. Lakini, hata hivyo, shughuli yake hiyo ilikuwa ikiendeshwa na Joshua.

Wakati huo, Joshua, baba yake Nyambura, alikuwa na umri wa makamu. Alihubiri kwa sauti ya juu iliyogonga kwa nguvu masikioni. Daima alihubiri juu ya uwezo na hekima. Yeye pamoja na wengine wachache, walikuwa wa kwanza kuokoka na kuifuata imani mpya. Wakati huo alikuwa kijana. Alitoroka kutoka milimani ili kuishi pamoja na Mzungu katika kituo hiki kipya cha wamisioni.

Alikwenda ili kuyaepuka mateso kutoka kwa watu, na kutoka kwa marafiki wenzake wa milimani, ambao walijitokeza kumsaliti. Kule Siriana, Joshua alikuwa amepata mahali patakatifu, pamoja na kuuona uwezo na mwujiza wa Mzungu. Alijifunza kusoma na kuandika. Imani mpya ilimwingia pole pole hata hatimaye ikawa thabiti sana ndani yake. Alizipuuza na kuzikataa mila na ibada zote za kale za kabila lake. Akamgeukia na kumtambua Mungu wake, ambaye hakumjua hapo mbeleni. Je, si kweli kwamba Mungu wake alikuwa amempa Mzungu mamlaka na uwezo juu ya wote? Alikuwa amejifunza habari ya Yesu——

Tazama, bikira atachukua mimba,
Naye atazaa mwana;
Nao watamwita jina lake Imanueli.

Alijaliwa kuutambua ujinga wa watu wake. Akaweza kuliona dhahiri giza zito, ambapo watu wa kabila lake waliishi. Aliyaona maji yenye matope, ambapo watu wake walikuwa wakipita kwa shida bila kuyafahamu matope yenye kunata yaliyokuwamo. Watu wake walimwabudu Murungu, Mwenenyaga, Ngai. Mzungu, ambaye hakuwa na kosa katika imani yake, alimwita mungu wa Gikuyu mfalme wa giza.

Isaya, mwaguzi wa Mzungu, alikuwa ametabiri juu ya Yesu. Alitabiri kuzaliwa kwa Masiya. Je, Mugo wa Kibiro, yule mwaguzi wa Gikuyu, alipata kutabiri juu ya mwokozi kama huyu? Hasha! Isaya alikuwa mkuu. Alitabiri kuja kwa Yesu, mwokozi wa ulimwengu.

Wale wanaomkataa ni watoto wa giza;
Hawa, wavulana na wasichana wa yule mwovu,
watakwenda Motoni;
Watateketea Motoni milele; ulimwengu usiokuwa
na mwisho.

Maneno haya yenye nguvu nyingi yalimtisha na kumwogofya Joshua sana; yakautetemesha mwili wake wote; yakamtetemesha hadi kufikia katika mizizi ya utu wake; akabatizwa, kisha akapata amani moyoni, halafu kutetemeka kwake kukaisha.

Aliisikia furaha iliyomkata vikali na kuwaka nafsini mwake. Alikuwa ameepuka kwenda Motoni. Akajisikia kuwa kiumbe kipya. Hivyo ndivyo alivyosema siku zote nyumbani na kanisani

Hata imekuwa, mtu akiwa ndani ya Kristo amekuwa kiumbe kipya; ya kale yamepita; tazama, yamekuwa mapya!

Alitakaswa na kuwa mtu mpya. Akawa mhubiri hodari, baada ya kuokolewa na kuwekwa huru kutoka katika minyororo ya hofu. Sasa hakumwogopa tena Chege. Wala hakuogopa kile ambacho angalitendewa na watu wake milimani. Hangejali hata wakisema nini. Kwa hiyo aliondoka na kurejea Makuyu. Akahubiri kwa ukali, kwa ushujaa na kwa bidii nyingi, hata akawashtua wenzake waliopata kumsikia hapo mbeleni. Walikuwa watu wachache sana wasioweza kuijali sauti yake. Watu wengi walifika, na wengine wao wakaokoka. Wote pamoja walifurahi na kumsifu Mungu.

Ingawaje ni hivyo, wengine wao walirejea nyuma na kuanza kulewa pombe; kucheza michezo yao ya kale kutegemea mila; na kutahiri. Siku baada ya siku, Joshua alijawa na hasira na kuilaani tabia ya aina hii. Labda neno la Mungu halikuwa na mizizi ndani yao. Joshua alikuwa na bidii, mtiifu na mwenye imani halisi. Alilichunguza neno la Mungu kwa makini kutoka katika waraka wenyewe, ambapo liliandikwa. Utaratibu na moyo halisi wa kidini usiobadilika ulikuwako katika nyumba yake. Alikusudia kujiweka kama mfano kwa wengine kufuata;

kama nuru iliyong'aa ili kuonyesha njia; kama jabali la kukanyagwa na wale waliokuwa dhaifu, ili wapate kwenda na kumfikia Kristo.

Joshua aliketi nje mwa nyumba yake wakati wasichana hawa wawili walipofika na kuiweka chini mitungi yao ya maji. Akawatazama, jinsi walivyokuwa wakitenda kazi; jinsi walivyoshirikiana; kisha akajivuna kuwa baba wa wasichana kama hao. Nyumba yake ilikuwa na msingi imara wa Kikristo, naye alipenda mabinti zake waongezeke katika imani thabiti na katika njia za Mungu. Je, si kweli kwamba jambo hili lingalikuwa mfano mwema wa kuonyesha jinsi jamaa ya Kikristo ilivyostahili kuishi?

* * *

Mwaka huo ulikuwa tofauti na miaka mingine. Mavuno yalikuwa mengi; mahindi na maharagwe yalikusanywa na kuwekwa akiba kwa ajili ya siku zisizojulikana za usoni. Watu walikuwa na furaha hivi kwamba shangwe lingaliweza kusikika kila mahali. Makundi ya Wakristo wa Makuyu yalikutana kuomba na kumshukuru Mungu.

Wazee wa Kameno, na wengine kutoka kote katika migongo hii ya ardhi, walijikusanya na kumtolea Murungu sadaka chini ya ule mti mtakatifu. Yote hayo yalikuwa mwanzo wa sherehe nyingi kutegemea mila, ambazo zilitazamiwa kufanywa, siyo na wafuasi wa Joshua tu, wakati wa kujitayarisha kwa sikukuu ya Krismasi, bali pia na wengine ambao walijitayarisha kwa sherehe za tohara. Joshua alikataa na kuzipinga sana desturi na sherehe za aina hii, hasa tohara kwa wasichana, jambo ambalo lilikuwa na maana nyingine mpya wakati huo, hata kusababisha hitilafu katika uhusiano baina ya Makuyu na Kameno.

Kwake yeye, Joshua, kushiriki katika sherehe za

aina hii ilikuwa dhambi isiyoweza kusameheka. Si alikuwa ameonywa kuifunga mizigo yake yote na kuondoka Misri kabisa? Na hapo angalitembea kishupavu, kama askari wa Kristo, na kwenda moja kwa moja hadi nchi ya ahadi! Hapakuwa na ye yote wa kumgeuza nia. Haja yake ilikuwa ya kuingia Jerusalem mpya akiwa nafsi kamilifu.

Ni kweli, kwamba Joshua aliamini tohara ya wasichana ilikuwa dhambi hata akafanya maombi kwa Mungu na kuomba msamaha kwa ajili ya kuoa mwanamke aliyetahiriwa.

> Mungu, unajua kwamba halikuwa kosa langu. Mungu, sikuwa na jambo jingine la kufanya. Yeye alitahiriwa wakati alipokuwa Misri.

Wakati mwingine, walipoketi wawili, yeye na Miriamu, bibi yake, angaliweza kumtazama na kusema kwa huzuni, 'Laiti usingaliitimiza mila hii ya kipumbavu.'

Siyo kwamba Miriamu alikuwa akipatana na Joshua katika mawazo ya aina hii. Lakini ukweli ni kwamba alimfahamu mtu huyu. Joshua alikuwa mtu madhubuti wa Mungu, mwenye imani imara sana na Agano la Kale, hivi kwamba hangaliweza kujizuia katika kuiadhibu dhambi, hata iwapo hiyo ilikuwa na maana ya kumpiga mkewe. Hakujali, maadam alikuwa katika kuitimiza haki ya Mungu.

* * *

Mnamo mwaka huo wote mambo hayakumwendea Joshua sawasawa. Watu walinung'unika na kuamini kwamba Joshua ndiye aliyewaleta Wazungu kule milimani. Wakati huo Wazungu walikuwa wakifika milimani mara kwa mara. Kulikuwako na uvumi kwamba kituo cha Serikali kingalijengwa kule Makuyu hivi karibuni, na kwamba milima yote miwili ingalitawaliwa kutoka humo.

Wakati wa ziara yake ya mwisho kule milimani, Mzungu aliwaambia watu kwamba walitakiwa kutoa kodi kwa serikali iliyokuwako Nairobi. Watu waliinua na kuyatikisa mabega yao, kwa kutoelewa na maana ya kodi. Hata hivyo, wao waliendelea kumlaumu Joshua kwa kuhusika katika jambo hili.

Joshua hakuyajali maneno yao. Yeye mwenyewe alikuwa akifahamu serikali ni nini, kwani alikuwa amejifunza kutoka kwa Livingstone. Alielewa kwamba ulikuwa wajibu wake kama Mkristo, kuitii Serikali. Kumpa Kaisari vitu vya Kaisari, na kumpa Mungu vilivyo vya Mungu. Hivyo ndivyo alivyopenda kila Mkristo kufanya. Na je, si Mzungu alikuwa ndugu yake? Ni kweli kwamba Mzungu ndiye aliyekuwa sababu ya magonjwa waliyopata? Hasha! Sababu yenyewe ilitokana na upofu wa watu wenyewe. Walikataa kutembea katika nuru. Ebu watazame sasa, jinsi wanavyojitayarisha kwa sherehe na tohara, ambazo zinaendelea kote nchini. Watazame wenye dhambi wakizidi kutokomea katika matope ya dhambi. Muda wa ghadhabu kubwa ulimjia Joshua wakati mwingine. Kisha alikumbuka kwamba ilimpasa kuwa mvumilivu. Maombi yangalifanya kazi na kuleta matokeo mema, kwa njia ya mwujiza, katika sehemu hii ya milimani. Kwa hiyo Joshua alipiga magoti. Akaomba watu wajaliwe kuziacha njia zao ili kuzifuata njia za Mzungu.

Baada ya maombi Joshua angaliweza kulisikia hakikisho rohoni pamoja na amani na utulivu usoni. Alingojea jambo fulani kutukia siku fulani, lakini alijua ilimpasa kuwa mvumilivu. Aliimba wimbo wa kumsifu Mungu. Lakini:

> E—we, Mungu, tazama jinsi wanavyojitayarisha.
> Mungu, mbona huwezi kukijia kizazi hiki kiovu
> na kuziangamiza njia zao?

Tohara liko njiani, linakuja. Pigana nao kwa kunitumia mimi, e—we Bwana.

Alijisikia kama mtu aliyewaendea kwa fimbo mkononi, kuwaadhibu na kuwashurutisha kupiga magoti. Si hayo ndiyo yaliyotendewa wale wana wa Waisraeli, ambao walimwacha na kumwonyesha Mungu kisogo; wakakataa kuitii sauti yake?

Teremsha moto na radi kutoka mbinguni.
Leta ghariko.

Hapakuwa na jambo lo lote lililotokea. Matayarisho ya sherehe za tohara yalizidi kuendelea wakati Joshua na wafuasi wake walipoendelea kujitayarisha kwa ajili ya sherehe ya kuzaliwa kwa Mwokozi.

# *Sura ya nane*

Jumapili ilikuwa siku ya shughuli nyingi, hasa kwa mtu kama Joshua. Alikuwa akiendesha ibada ndefu kanisani, ijapokuwa Kabonyi alimsaidia wakati mwingine. Lakini mahubiri ya Kabonyi yalikuwa na uwezo zaidi kuliko yale ya Joshua. Alihubiri kutoka ndani kabisa rohoni. Maombi na nyimbo zilifuata. Baada ya ibada kanisani kulikuwako na mikutano mingine mahali pengine. Wakati mwingine ilimbidi Joshua kufanya safari kote nchini, kutoka mgongo mmoja hadi mwingine.

Jumapili moja Joshua aliendesha ibada moja iliyokuwa ndefu kuliko zingine zote. Baada ya ibada alijisikia mchovu na mlegevu sana. Ni wiki iliyopita tu ndipo yeye na Kabonyi walipokuja kutoka Siriana, ambapo walikuwa na mazungumzo kuhusu kazi na mambo mengine yaliyokuwako wakati huo. Siriana ni mbali kutoka Makuyu, nao walikuwa wamekwenda kwa miguu. Sasa alijisikia mnyonge sana, hasa baada ya mahubiri, hivi kwamba hangeweza kuyangojea maombi na nyimbo nje ya kanisa

dogo la Makuyu, kama ilivyokuwa kawaida yao baada ya ibada. Alimwona Miriamu, mkewe, halafu wakaondoka pamoja kwenda nyumbani.

Nyambura, ambaye hakuzoea kubaki kwa ajili ya kipindi cha nyimbo na maombi kilichofanywa baada ya ibada, aliwatangulia mbele hatua chache. Muthoni hakuwako pamoja nao.

Wakafika nyumbani. Lakini Muthoni hakuwako pia. Hili si jambo lisilokuwa la kawaida kwake, kwani mara nyingi Muthoni alibaki nyuma kuzungumza na kucheka pamoja na wenzake, watu wa kijijini. Hata hivyo, Nyambura alikuwa na hakika kwamba Muthoni hakuwako nyuma yao. Kwa hiyo alistaajabu kutomkuta nyumbani kama alivyotazamia.

Jioni hiyo Muthoni hakuwa amefika nyumbani. Moyo wa Nyambura ulianza kumdundadunda haraka kwa woga. Hakuweza kutulia, bali alitembeatembea nje mwa nyumba na kujaribu kuimba, lakini hasa kwa madhumuni ya kumtafuta Muthoni. Wakati alipoingia nyumbani, moyo wake ulitulia baada ya kuutazama uso mkunjufu wa mama yake. Wakati huo Joshua alikuwa akipumzika kitandani. Hata hivyo, Nyambura alikuwa na wasiwasi, hasa kwa kuufikiri wakati ambapo Joshua angeuliza mahali Muthoni alipokuwa. Joshua hakuwaruhushu watoto wake kuchelewa kufika nyumbani mapema. Sasa alikuwa mkali zaidi hasa wakati nyimbo za sherehe za tohara zilipokuwa zikiendelea. Hakupenda watoto wake waambukizwe na kuchafuliwa na mambo kama hayo. Pengine ilikuwa bahati kuona kwamba baba yake alikwenda kitandani mapema kuliko ilivyokuwa kawaida yake.

'Nastaajabu! Muthoni yuko wapi saa hii?' Miriamu akauliza hali ameshangaa kidogo. Yeye alikuwa mwanamke

mpole aliyependa amani. Hakuipenda hali ya kugombana na kuteta wakati wote, au kusema kwa maneno makali nyumbani. Daima agizo lake kwa watoto wake lilikuwa: 'Mtiini baba yenu.' Hakulitoa agizo lake kwa ukali au kwa hasira. Hiyo ndiyo iliyokuwa njia ya imani, njia ya mtu aliyeamini, na njia ya maisha bora. 'Baba yenu anasema hivi——' Naye Miriamu alipenda watoto wake wayatii maneno ya baba yao, mara moja bila kukemewa, na bila kuonyesha chuki. Alikuwa akiyajua manufaa yaliyoko katika kustahimili kwa Mkristo. Alifikiri alikuwa na hali ya aina hiyo. Hakuwa na hofu maishani mwake, kwani alikuwa amempata bwana, ambaye alimpenda na kumtunza. Imani yake na kumwamini Mungu kwake, ni jambo lililoambatana pamoja na heshima katika kumtii na kumwogopa Joshua. Hayo yalikuwa matakwa ya dini. Ndivyo ilivyotakiwa katika utaratibu wa dini. Ingawaje, kwa kuyatazama macho yake, mtu angaliweza kujua kwamba hiyo ilikuwa imani ya dini ambayo Miriamu alijifunza na kuishika, kwani ndani kabisa rohoni, mwanamke Mgikuyu halisi bado alikuwako, usingizini.

Nyambura alikaa kimya. Hakujua la kusema. Lakini kabla ya kulipata jibu lililofaa, baba yake akamwita Muthoni. Siku zote alikuwa akimwita Muthoni, hasa wakati alipohitaji kitu. Wote wawili, Nyambura na Miriamu, kila mmoja akamtazama mwingine. Wakajifanya kama watu wasiojua hapo mbeleni kwamba Muthoni hakuwako nyumbani. Nyambura akaruka na kukimbia nje kama mtu aliyekwenda kumtafuta Muthoni. Lakini alifanya hivyo makusudi, ili apate kuiepuka ghadhabu ya baba yake. Muthoni hakuwa amemfahamisha Nyambura kwamba angaliondoka siku hiyo. Alimwona tu wakati alipotoka nje kanisani kwa siri. Hata hivyo, Nyambura hakuwa ameyasahau maneno yao ya asubuhi moja wakati walipo-

kuwa mtoni, ijapokuwa ni muda wa miezi kadha iliyopita.

Aliporudi na kuingia ndani, Joshua alikuwa akisimama karibu na Miriamu na kumkodolea macho makali. 'Nakwambia tena. Unajua mahali binti yako alipo. Toka! Nenda ukamtafute.'

Usiku ulizidi kwenda. Giza likazidi kuingia. Nyambura akasimama mlangoni hali akitetemeka kwa woga. Chungu kilichokuwako jikoni juu ya mawe matatu, kilizidi kuchemka na maji yake kumwagika kutoka mdomoni. Miriamu akatoka nje. Hiyo ndiyo maana ya kuwa mama. Kujitwisha na kuzibeba dhambi zote, pamoja na matendo yote maovu ya watoto. Alikwenda huku na huko. Akaingia katika kila nyumba ambapo Muthoni angaliweza kwenda. Lakini hakumpata. Akarejea nyumbani na kukuta kwamba Nyambura alikiepua chungu kilichokuwa jikoni. Wakati huo wote Joshua na Nyambura hawakusemezana kamwe. Joshua hakujisumbua kumhoji Nyambura juu ya mahali Muthoni alipokwenda. Pengine hasira yake nyingi ilikuwa imempumbaza.

Joshua akamrukia Miriamu: 'Umempata?' Miriamu hakujibu.

'Rudi ukamtafute mpaka umpate. Hawezi kulala nje.'

Miriamu alisitasita. Angelikwenda wapi? Akafikiri Joshua hakuwa akimtendea haki. Lakini hakujua la kusema. Yeye hakuwa mtu wa mabishano. Kwa muda Nyambura akayaona mateso ya nafsi isiyokuwa na hatia; utiifu wa mama yake uliokuwa pamoja na woga, kwa bwana wake; watu wasiopata kugombana hapo mbeleni. Je, ingekuwa afadhali kwake kuitoa nje siri ya Muthoni? Halafu kama Muthoni akirudi?

'Lakini—lakini—' Miriamu alikuwa akisitasita. Nyambura hageweza kuiweka siri zaidi. Alikuwa amejita-

hidi kutoitoa nje kama alivyomwahidi Muthoni.

'Labda amekwenda kwa shangazi,' akasema kwa woga, kama kushauri. Ingalikuwa bora kwake kukaa kimya. Joshua alikuwa karibu kumrukia.

'Nini! Shangazi gani? Kufanya nini? Sema upesi!'

Nyambura alififia kwa woga kutokana na ngurumo ya kugutuka kwa baba yake. Akasitasita, kisha akajitahidi kufafanua zaidi:

'Nafikiri amekwenda Kameno kwa shangazi yangu.'

'Kufanya nini?'

Na sasa haikuwako dawa nyingine isipokuwa kuifunua siri yenyewe. Akatazama mlangoni, tayari kuruka nje, wakati alipojitahidi kulitamka neno moja tu la pekee—

'Tohara.'

'Nini!'

'Kutahiri.'

Lakini kabla hajakimbia nje, Joshua akamtia mikononi. Alimkodolea macho makali na kumtikisatikisa mara nyingi. Alikuwa nusura kupata wazimu. Povu kidogo la mate lilionekana kujitokeza mdomoni.

'Unajuaje? Uliambiwa na nani?'

Kutokana na hofu nyingi, Nyambura alikuwa amerukwa na akili. Alifikiri angepigwa. Lakini, kwa ghafula, Joshua alimwachilia na kwenda zake. Akapumua kwa hasira wakati alipokuwa akiondoka. Ndipo Nyambura akaigundua hali ya uchungu na mateso, iliyokuwa na baba yake. Kisha akamhurumia. Alikwenda taratibu na kuteremka juu ya kiti kifupi kilichokuwa jikoni. Akaonekana kama mnyama mkali mwenye aibu na unyenyekevu baada ya kushindwa mara yake ya kwanza maishani. Akatambua kwamba alikuwa akiendelea kuzeeka. Kisha, kwa sauti iliyopimwa na kufifia, akasema:

'Mara moja, nitakuruhusu kwenda Kameno. Mwe-

ndee huyo mwanamke unayemwita shangazi. Mwambie Muthoni arejee nyumbani. Akikubali, tutamsamehe. Lakini asipokubali, mwambie yeye si binti yangu tena.' Halafu Joshua akaondoka kwenda kitandani.

Hali ya kimya ilienea kote nyumbani baada ya Joshua kuyatamka maneno hayo. Miriamu hakuthubutu kuufungua mdomo wake. Yeye pia alikuwa ameshtushwa na kitendo hiki cha Muthoni kisichoweza kubainika, ambacho hakikuwa na sababu yo yote yenye maana. Yeye alikuwa akimpenda Muthoni. Hangependa kumpoteza. Alielewa kwamba Joshua alikusudia kufanya kama alivyosema. Machozi yalianza kumtiririka usoni. Yaling'ara wakati yalipokitiririka chini kutokana na nuru ya makaa ya moto yaliyokuwa yakififia jikoni. Wakati mwingine moto ulisinzia na kusababisha kuonekana kwa vivuli visivyokuwa halisi ukutani. Mifano hiyo ya vivuli ilijimudu na kutoa ishara zenye mzaha.

Mnamo siku ya pili Nyambura alileta habari yenye kuhuzunisha. Muthoni alikataa kurejea nyumbani.

Joshua alizidi kutulia wakati alipoendelea kuyasikiza maneno ya Nyambura. Alikuwa akiona fedheha kwa ajili ya kuanguka katika hila na majaribu ya Ibilisi, mnamo usiku wa jana, bila kufahamu. Akaomba kuwezeshwa kuipinga hila ya Shetani, kusudi isimpate tena wakati anaposinzia. Lakini habari aliyoletewa ilikuwa nzito kwake, hasa kwa mtu Mkristo aliyekuwa na maisha ya kufuata haki. Akamkumbuka Ayubu kisha akamshukuru Mungu.

Tangu siku hiyo Joshua alimfikiria Muthoni kama asiyeendelea kuishi duniani. Akamfananisha na mtoto aliyekufa, kwani alikuwa amemletea fedheha ya milele, yeye pamoja na nyumba yake, ambayo alikusudia iwe nyumba ya kuonyesha mfano mwema, jinsi jamii ya Kikristo inavyostahili kuwa.

Vema. Mwache peke yake arejee Misri. Naam. Mwachilie arudi. Yeye, Joshua, atazidi kufululiza mwendo, na kuendelea mbele katika safari yake hadi Jerusalem mpya.

# *Sura ya tisa*

Majira ya mavuno yalikuja na kwenda. Yalikuwa mema; watu walifurahi na kushangilia. Mavuno mengi kama hayo hayajapata kuonekana hapo mbeleni miaka mingi iliyopita. Wazee wengi walinong'ona kwa hofu wakati walipoyasikia makelele na msisimko ulioenea kote milimani na kutetemesha kila kitu. Ni siku zao za utotoni wakati walipopata kuviona visa vya aina hii.

Kisha, wazee wakamtolea Murungu sadaka nyingi za kuchomwa. Ni nani asiyejua jambo lililoambatana pamoja na mavuno kama hayo yasiyokuwa ya kawaida? Ni nani asiyeweza kuikumbuka njaa kubwa iliyokuja na kufagia kila kitu milimani, hata ikatandaza vidole vyake kama moshi na kutapakaa kila mahali katika ardhi ya Gikuyu? Hiyo ilikuwa kabla ya kufika kwa Wazungu. Watu wengi, ambao sasa ni wazee, walikuwa vijana wakati huo. Lakini hawajasahau bado yale majira ya mavuno mengi yaliyoitangulia njaa ya wakati huo.

Chege aliyakumbuka sana. Yeye pamoja na wengine

walifikiri njaa haingekuwapo tena. Lakini iliwapata ghafula, pasina kufahamu, na kuziamsha fikara zao. Chege na mabibi wake walioolewa hivi karibuni, pamoja na watu wengine wachache, waliondoka milimani kwa kuifuata njia ya siri. Kutokana na msiba huo, mabibi wake wawili hawakuokoka. Chege alikuwa kijana. Alioa bibi mwingine na kurejea milimani. Akarudi ili kuwaonya watu juu ya kufika kwa Mzungu. Lakini walikataa kumsikiza. Hata baada ya Mzungu kufika Siriana, watu hawangeweza kuyasikiliza maneno ya Chege. Wakati Kabonyi na Joshua walipookoka, yeye aliuvunja uhusiano baina yake na wao. Wakristo hawa hawawezi kuwa na matokeo yo yote mema. Ndivyo alivyoonya mara nyingi. Angaliweza kuyaona mambo mengi ya siku zijazo, ambayo hayakuonekana na watu wengi. Hawa wafuasi wa Joshua wangalisababisha kutengana katika nchi nzima ya Gikuyu, jambo ambalo lingeleta kuangamia kwa kabila letu.

Si kweli kwamba Wakristo hawa wanahubiri kuyalaani na kuyapinga mambo yetu mema ya tangu asili? Kutahiri ni mila muhimu na ya maana sana katika maisha ya Gikuyu. Ni nani aliyepata kumsikia msichana ye yote asiyepata kutahiriwa? Ni mtu gani angekubali kutoa ng'ombe na mbuzi kwa ajili ya msichana kama huyo? Bila shaka, huyo hawezi kuwa mwanawe. Kwa vyo vyote, Waiyaki hatalisaliti kabila lake.

Kuhusu jamii yake, Chege hakuwa na cho chote cha kuogopa. Mabinti zake wote walitahiriwa, kisha waliolewa wote kwa njia nzuri. Na juu ya Waiyaki, ambaye mpaka sasa amekuwa akiishi Siriana kwa muda wa miaka mingi, haingewezekana kwake kupotoshwa na kuharibiwa na madhehebu haya mapya. Amekuwa akijitayarisha tu kuja kuwapigania watu wa kabila lake. Ingawaje wakati mwingine Chege alikuwa na mashaka juu ya mwanawe. Je,

angaliweza kuliaibisha kabila lake? Je, angaliweza kuyapuuza maneno ya ule unabii? Wakati alipokuwa na mashaka kama hayo Chege alijiona katika hali ya kushindwa na kukata tamaa. Halafu mwanawe alipewa ruhusa na kurejea nyumbani. Ndipo, Chege, hata iwapo hakuongea naye maneno mengi, akamtazama na kuridhika kwamba mambo yalikuwa sawasawa.

Alidumu katika uvumilivu. Akafahamu kwamba uzee ulikuwa ukimvaa haraka. Hakuwa na siku nyingi za kuishi. Kwa sababu hiyo aliiweka imani yake yote katika kijana huyu. Ni kama kwamba uhai wake na roho yake, vilikuwa vikibebwa na Waiyaki; kwa hiyo alikuwa na hofu kwamba huenda kijana akajikwaa.

Katika yote hayo, Chege, mtu aliyekuwa na moyo halisi wa kabila lake Gikuyu, hakuyafikiria kuwa kinyume cha imani yake, kumtuma mwanawe hadi katika kituo cha wamisioni, ambao aliwapinga daima. Lakini hiyo ingedhuru nini? Alikuwa amekwisha kuwaonya watu. Walikataa kutwaa silaha. Hata pengine walikuwa wamechelewa sana kuzitwaa wakati huo. Lakini kwa bahati nzuri, bado zilikuwako njia zingine za kumpiga Mzungu. Unabii bado ulikuwa na utabiri mwema. Katika kuutimiza, basi, lilikuwako tumaini. Alikuwa amekwisha kujifunza jambo fulani, naye alimfunulia mwanawe. Ni jambo jema kuwa na busara katika njia zote za Mzungu.

Kwa hiyo Chege alisubiri na kutumaini. Akazidi kumtazama Waiyaki; mwenendo wake na tabia yake. Tegemeo lake lote lilikuwa katika mwanawe. Ikiwa unabii wenyewe hautatimizwa katika huyu, vema, alikuwako mtu. Iko wapi tofauti? Mwokozi atatoka milimani. Vema. Waiyaki ndiye wa mwisho katika jamii ya mwaguzi yule mashuhuri aliyetabiri kuja kwa masiya mweusi kutoka milimani. Mvulana mwenyewe, Waiyaki, alikuwa akiende-

lea vizuri kule Siriana. Alifanyiwa ibada yake mapema, ambapo alizaliwa mara ya pili. Na sasa katika msimu huu ataingizwa jandoni, kutahiriwa, ili kuwa mtu mzima, mtu mkamilifu. Jambo hili lingalimsaidia pia kuushika ujuzi wa Mzungu upesi zaidi ili apate kuwasaidia watu wa kabila lake. Na hayo ndiyo aliyoyatamani; kumwona Waiyaki akiingia katika hatua hii ya utu uzima, kabla hajafariki; kisha angekuwa na hakika kwamba kazi aliyoianzisha—kazi iliyoanzishwa zamani sana na Mugo—haingeala, ngamia. Ingekuwa bora kumwamini mtu mzima kuliko kuamini *kihii*, mvulana asiyetahiri.

* * *

Sadaka zenyewe ziliambatana na matayarisho kwa ajili ya tohara. Kila mahali vijana waliotazamiwa kutahiri walikusanywa na kuwekwa tayari. Walikwenda kutoka nyumba hadi nyumba; wakaimba na kucheza michezo ya kiasili, ile ile iliyochezwa na kuimbwa na Demi wakati walipokuwa katika ardhi hii.

Waiyaki alikuwa mmojawapo wa vijana watakaotahiriwa. Wakati huu alikuwa kijana mwenye nguvu, pamoja na maungo yaliyonyoka. Hakuwa na hamu sana katika michezo yenyewe, hasa kwa sababu hangeweza kucheza vizuri kama walivyofanya vijana wenzake, ambao wamekuwa wakijizoeza kwa muda mrefu. Ilikuwa mara tu baada ya kuzaliwa kwake mara ya pili, ndipo alipokwenda Siriana. Amekuwa akiishi kule kwa miaka hiyo yote, ingawa amekuwa akirejea nyumbani wakati wa ruhusa. Mara nyingi Waiyaki alikuwa akistaajabu kwa ajili ya baba yake, ambaye kwa njia fulani alionekana kama mtu aliyedharau na kutojali umri wake. Lakini hata hivyo, sauti yake nyembamba iliyotetemeka ilimhaini na kumwaibisha. Waiyaki alikumbuka mara nyingi sababu yake ya kwenda Siriana.

Hata hivyo, baada ya kukaa miaka yote hiyo, ndoto yenyewe iliendelea kudhoofika, akawa na shaka kama ilikuwa ya kweli. Akaifikiria kuwa mawazo tu yasiyokuwa na maana, katika ndoto ya mzee. Lakini aliendelea kufanya bidii kubwa katika masomo. Sasa alikuwa katika darasa lake la mwisho katika shule ya Sekondari ya Siriana, ambapo alijaliwa kukutana na wavulana wengine kutoka katika sehemu zote za Kenya.

Kutokuwako kwa Waiyaki kule milimani kulimtenga mbali kutoka kwa mambo fulani yaliyokuwa ya muhimu sana katika kabila lake. Pamoja na hayo yote, hata iwapo alijizuia sana, hangeweza kuyaepuka mawazo na sababu zilizomzuia kushiriki papo hapo, pamoja na wenzake katika michezo ya sherehe hizi. Lakini alifahamu kwamba angetahiri. Hakupenda kumwudhi baba yake, kwani alijua mzee huyu angeishikilia ile ndoto yake mpaka kufa, ambayo pengine ndiyo iliyokuwa sehemu ya maana sana maishani mwake. Si kwamba Waiyaki aliidharau tohara. Yeye aliitazamia kwa hamu kubwa. Tamaa yake kubwa katika siku za ujana wake ilikuwa ya kuthubutisha uhodari wake katika sherehe hii. Kusema kweli, yeye alimfikiria Livingstone kuwa mtu aliyezongwa na kupumbazika kwa ajili ya elimu yake nyingi pamoja na utakatifu wake, wakati alipokuwa akipinga na kushambulia mila na desturi za watu, ambazo hakuelewa na maana wala umuhimu wake katika kabila hili, hata pengine hangeelewa milele.

* * *

Pamoja na kule kupiga ngoma pamoja na mlio wa njuga, makelele yalisikika kutoka pembe moja hadi nyingine kote milimani, kwa madhumuni ya kuwaamsha na kuwaonya wale waliohitaji kulala.

Usiku wa leo ndio usiku wa kuamkia ile siku ya tohara.

Nyimbo na michezo iliyokuwa kubwa kuliko yote ingekuwako siku hiyo.

Fikara ya Waiyaki haikuwa tulivu. Hakukumbuka cho chote kingine kilichomfadhaisha, tangu aliporejea pamoja na baba yake kutoka katika kile kichaka kitakatifu, kama ilivyokuwa ibada hii. Lakini sasa, yote ya siku hiyo ya mbeleni, yalikuwa kama ndoto. Hili la siku hii ya leo ni jambo halisi. Kila mtu anaongea habari yake. Lakini wakati wote huu Waiyaki angali kustaajabu, 'Anawezaje kufanya jambo hili?' Akatamani kuongea naye ili kusikia kutoka katika mdomo wake mwenyewe. Kuasi kwa Muthoni kulikuwa kumeenea na kujulikana kutoka mlima hadi mlima, kama habari iliyotawanywa kwa upepo pamoja na kupigwa kwa ngoma. Kila nyumba ililitaja jina lake kwa mnong'ono. Waiyaki alikuwa amemwona Muthoni juzi, wakati alipokuwa akicheza dansi katika nyumba fulani. Ilikuwa vigumu kwake kusadiki, wakati mmojawapo wa vijana alipomfinya mgongoni na kuelekeza kidole chake kwa msichana fulani, ambaye alikuwa akiruka na kukizungusha kiuno chake upande na upande, katikati mwa kundi kubwa la wanawake waliocheza dansi.

'Yule ni Muthoni.'

'Muthoni yupi?'

'Binti Joshua, bila shaka.'

'Binti Joshua! Binti Joshua.'

Lilikuwa jambo lisilosadikika. Alimwona mara ya mwisho wakati alipokuwa mtoto mchanga. Anaweza kuikumbuka siku moja wakati yeye, pamoja na Kinuthia na Kamau, walipomshtusha Muthoni hata akapiga kelele na kulia kwa woga. Walikuwa wamemvizia kwa siri karibu na mto Honia. Hapo mwanzoni Waiyaki alikifurahia kitendo hiki, lakini kilimtia haya baadaye. Haikuwa busara kuwatisha na kuwafukuza wasichana, akawaza

moyoni. Waiyaki alipigwa baadaye na mama yake, wakati mama yake alipogundua kwamba alikuwa ameshiriki katika kitendo hiki kiovu. Kwa bahati nzuri jambo hili liliwekwa siri na mama wawili waliohusika, hivi kwamba Chege na Joshua hawakujua cho chote juu yake.

Na sasa yuko hapa. Waiyaki alikuwa amemwona Joshua kwa muda fulani, kule Makuyu na Siriana pia. Alikuwa amefikiwa na habari juu ya mtu huyu, jinsi alivyokuwa mgumu na mkali juu ya dini, na hii pia ilihusu mambo mengine yote maishani. Muthoni aliwezaje kuja mahali kama hapa? Labda alikuwa ametoroka kutoka nyumbani. Wasichana wengi, chungu nzima, walikuwa wamefanya hivyo. Hivyo ndivyo alivyoambiwa na wavulana wengine waliokuja kutoka sehemu za mbali, ambapo wamisioni walifika mapema zaidi. Usiku huo Waiyaki alimwendea na kumhoji Kinuthia, ambaye pia alikuwa mmojawapo wa vijana wa kutahiriwa.

'Wanistaajabisha,' akasema na kucheka. 'Hujasikia kwamba alitoroka kutoka nyumbani?'

Lile wazo kwamba alikimbia kutoka nyumbani, yaani kuiasi amri lilimstua Waiyaki. Yeye mwenyewe hangalithubutu kumwasi Chege. Alishindwa kuona jinsi angaliweza kufanya kitendo cha aina hii.

Kwa hiyo Waiyaki akafahamu usiku huo kwamba Muthoni alikuwa ametoroka nyumbani. Shangazi yake aliyekuwa akiishi Kameno, ndiye aliyekuwa na wajibu wa kumtunza na kumtimizia haja zake. Watu katika vijiji fulani hawangaliweza kulisadiki jambo hili. Wengine wao walisema Joshua alikuwa ametoa idhini yake katika kitendo hiki labda kwa madhumuni ya kuiridhisha miungu yenye ghadhabu ya watu wajeuri wa milimani. Haikuwa kweli kwamba Joshua alikunywa pombe kwa siri? Lakini jambo la kushangaza lilikuwa kwamba hapana mmoja wao

aliyepata kumwona hata siku moja. Ingawaje, walijua ilikuwa kweli.

Dansi yenyewe ilichezewa mahali wazi huko Kameno. Firimbi, baragumu, madebe na cho chote kilichopatikana, vilipigwa kulingana na mwendo na mdundo wa wimbo pamoja na mchezo. Kila mtu alijiunga na kushiriki katika shangwe hili lililokuwa na vifijo vya watu waliorukwa na akili. Wazee kwa vijana, wanawake kwa watoto, wote walijiunga kuyanyosha maungo yao katika kioja hiki cha mchezo. Wanaume walicheka na kupayuka ovyo kwa makelele; wakaruka juu hewani wakati walipoendelea kuzunguka mviringo. Kwao huo ndio uliokuwa wakati; wa kwanza na wa mwisho; wakati maalum walioutazamia. Ndiyo iliyokuwa saa yenyewe hasa. Wanawake walivua mavazi yao hadi kiunoni na kuyaacha matiti yao membamba kuwayawaya na kupigapiga kifuani. Walizunguka na kuzunguka karibu na moto mkubwa, hali wakivizungusha na kuvichezesha viuno vyao; wakajinyonganyonga na kuigeuza miili yao katika kila njia yenye kuchukiza na kuchekesha, lakini wakazidi kupatana na mwendo wa mdundo wa ngoma.

Walikuwa huru. Watu wazima na vijana, wote walikuwa wameunganishwa na kupatanishwa katika siku hii moja. Kila mtu angaliweza kuimba, au kusema vyo vyote apendavyo. Sehemu za mwili zilizofichwa, za wanaume na za wanawake, zilitajwa pasipo kuona hofu kwamba mtu aliivunja heshima na mila ya watu, iliyokuwako baina ya wazee na vijana, na baina ya wanaume na wanawake.

Hata hivyo, Waiyaki hakujisikia mkunjufu kama wengine. Kitu fulani kilimsumbua moyoni hivi kwamba kilimzuia kutojiunga pamoja na wengine katika shangwe hili lenye kusisimua, lililokuwa na vifijo vya wenda wazimu. Je, ni sababu iliyotokana na Muthoni? Waiyaki alistaajabu.

Livingstone angalisema nini kama angalimkuta humo, au kama angalikiona kwa macho yake kitendo hiki kichafu kilichosababishwa na kufunguliwa kwa mawazo ya watu ya ndani. Na kuhusu maneno yaliyosemwa! Hata Waiyaki mwenyewe aliona haya kwa ajili ya kutajwa kwa sehemu za mwili zinazokatazwa. Pengine ilikuwa hivyo kwa sababu kuzitaja sehemu zilizokatazwa, wakati mwingine wo wote, lilikuwa jambo lisiloruhusiwa, ambalo kwa mwiko, liligombezwa kabisa. Ni kweli, Waiyaki alijua kwa hakika kwamba hapakuwa na jambo baya lingaliweza kutokea hata baada ya kuyataja maneno maovu kama hayo. Ulikuwa mwiko, jambo lililogombezwa sana, kutembea na mwanamke wakati kama huo.

Kisha Muthoni akajitokeza hadharani. Sauti za nyimbo na ngoma zikaongezeka na kusisimua zaidi. Muthoni akawa ndiye mastaajabu ya kila mtu. Alijifunza wapi haya yote? Waiyaki alishangaa wakati alipotazama kutoka kando. Muthoni akajimudu kucheza na kuimba; akaimba juu ya mapenzi; akafafanua uhusiano baina ya mume na mke; vitendo na maneno juu ya kufanya mapenzi. Bila shaka wamisioni wa Siriana wangaliweza kumlaani kwenda Motoni milele. Waiyaki alimtazama na kuduwaa. Jambo fulani likamjia taratibu na kumsumbua. Kutokana na ndimi za moto zilizokuwa na rangi ya manjano, Muthoni alionekana mrembo na mwenye furaha, jambo lililosababisha hamu.

Mtu fulani alimburura kuingia ndani ili kujiunga pamoja na wengine katika mchezo. Alikuwa Kinuthia. 'Cheza!' wasichana wakamwambia hali wakimvuta mbele kuingia katika mstari. Wakachezesha viuno vyao kulingana na mwendo wa mchezo ili apate kuiga. Kwanza, kile kitu kilichokuwa ndani yake kilimfanya kutokuwa na hamu yo yote ya kujiunga na kushiriki katika mchezo.

Hata ingawa mwili wake ulijimudu, na mdomo wake ukayatamka maneno, roho yake haikujiunga pamoja nao kwa ukamilifu. Ndipo kutoka pembeni akalisikia jina lake likitajwa. Walikuwa wakilitaja katika wimbo. Wengine wakamsifu na wengine wakamfanyia mzaha. Wapiga ngoma na waimbaji, wote wakaimba juu yake kwa nguvu sana.

Ile hali ya kuwa na vifijo vya wenda wazimu ikarudiwa tena. Akajisikia ghafula kama mtu aliyepigwa ndani mwilini na kushurutishwa kuanza mwendo. Lilikuwa jambo la kumshangaza, kwani papo hapo alijisikia kuwa na uwezo na hamu ya kuufuatisha mwendo wa ngoma pasina kuona wasiwasi. Hakujiona kuwa kitu tena. Alijisikia kuwa huru. Akalisahau kila jambo. Kisha akalitamani hili lililokuwa mbele yake, furaha hii ya wenda wazimu, kuliko mengine yote. Mawimbi ya shauku nyingi yakamjia na kuwaka kama moto mwilini mwake.

Alipewa baragumu. Akaipiga sana bila kujali. Akaruka juu na kuchezesha kiuno chake, pamoja na kujimudu na kujigeuza katika kila njia yenye kuchekesha na kustaajabisha. Wengine wakamfuata. Na hapo siri ya Muthoni ikagunduliwa. Hukuwa na haja ya kujifunza. La, uliyostahili kufanya ni kujitoa kabisa na kujitia mwenyewe katika ndoto hii ya mdundo. Baada ya nukta chache alijiona kukabiliana na Muthoni uso kwa uso. Wote wawili walikuwa wamebururwa kuingia ndani katika mchezo.

Waiyaki alijisikia ameshikwa na Muthoni. Siyo kwa mikono. Wala si kwa kitu cho chote kilichoweza kuonekana kwa macho. Lakini ni kwa kitu fulani kilichokuwa ndani ya Muthoni. Ni kitu gani hicho? Hakuweza kukibashiri wala kukibainisha wazi. Pengine ni kile kicheko chake. Waiyaki alifikiri kicheko cha Muthoni kilikuwa na mwujiza fulani, kwa sababu kiliweza kumgongagonga

moyoni na kuviamsha vitu fulani ambavyo hakuvisikia hapo mbeleni. Kisha ni kitu gani kilichokuwa kikiangaza machoni pake? Je, kulikuwako na mwali wa majonzi ndani yake? Kwa muda Waiyaki alikuwa na woga hata akatazama kando. Mama yake alikuwa akiwatazama. Akamgeukia Muthoni tena. Ule mwujiza haukuwako tena; ulikuwa umemwondokea. Ndipo kitambo kifupi baadaye Waiyaki akajikuta kando ya umati wa watu, mahali alipokuwa akishangaa peke yake na kushindana mweleka na mawazo ya udanganyifu yaliyokuwa ndani yake. Akajisikia kuwa na maumivu. Akajilaza ovyo chini kama mtu aliyekuwa uchi, kusudi kila jicho lipate kumwona.

Aliondoka na kumkimbilia Muthoni mahali alipokuwa nje pembeni, katika giza karibu na miti. Wote wawili wakasimama kimya, kukabiliana. Jambo la pekee lililosikika ni kule kupumua kwao taratibu. Kimya chao kikaendelea kwa muda, kama kwamba kila mmoja wao alikuwa akishindana mweleka na shetani wake mwenyewe.

'Wewe mtoro,' Waiyaki akasema hata bila kuwa na fahamu kamwe.

'Ndiyo—unanitakia nini!' Muthoni akajibu kwa kiburi.

'Mbona ulifanya hivyo?' Waiyaki akauliza kwa hasira.

'Kufanya nini?'

Waiyaki akajiona kuwa mpumbavu. Maneno yake yalikuwa yamemtoka ovyo. Alikusudia kuongea kwa upole na kwa adabu ili kumbembeleza akubali kuyasimulia yote. Na sasa akatulia na kupoa hasira. Akasitasita katika kusema kwa sababu alikuwa amepumbaa na kushikwa na fadhaa.

'Yaa-ni, e-e-h-kutoroka nyumbani.' Muthoni hakujibu mara moja. Kukawako na muda wa kimya tena baina yao. Hawangeweza kuonana macho kwa macho katika giza,

lakini kutokana na kule kupumua kwao, kila mmoja wao alifahamu kwamba mwenzake alikuwako pamoja naye. Kisha Muthoni aliongea kwa sauti iliyokuwa wazi, lakini iliyotetemeka kidogo kwa ajili ya huzuni.

'Hapana atakayejua. Nafikiri mimi ni Mkristo. Baba yangu na mama yangu wameisha kuifuata imani mpya. Mimi sikutoroka kuiacha imani hii mpya. Lakini pamoja na hayo, nahitaji kutahiriwa kama ilivyo mila ya kabila langu. Nawezaje kubaki kama nilivyo sasa? Nilifahamu baba yangu hangaliniruhusu. Kwa hiyo nilikata shauri kuondoka.' Sauti yake ilibadilika kidogo, ijapokuwa aliendelea kuongea katika hali ile ile ya kwanza. Hata hivyo, Waiyaki alifikiri Muthoni alikuwa amemsahau, hata akaanza kuongea na mtu mwingine badala yake. 'Napenda kuwa mwanamke. Baba na Mama wametahiri. Basi, kwa nini wananikataza na kuninyima haki hii? Nawezaje kujitenga kuishi mbali na kabila langu, hali wasichana wa umri wangu wamesonga mbele na kuniacha nyuma?'

Waiyaki aliyaona maneno ya Muthoni kama kitu kilichomfungulia mlango wa kuingia katika ulimwengu mpya. Ingawaje ni hivyo, Waiyaki hakuwahi kuuona ulimwengu huu mpya dhahiri, kwani sauti yenye kutetemeka kutoka mdomoni mwa Muthoni ilikuwa imemfadhaisha na kumbeba wakati aliposema:

'Napenda kuwa mwanamke mkamilifu kutegemea mila za kabila letu; napenda kupata bwana; napenda kupata watoto wa kucheza ukumbini kwangu.' Alikuwa amebebwa katika ndoto hata akajisahau mwenyewe, pamoja na mahali aliposimama. Aliikumbuka ndoto nyingine iliyokuwa sawa na hii, wakati mrefu uliopita. Lakini hii ya wakati huu ilikuwa tofauti kabisa, ambayo ilimkoroga kwa nguvu hasa kutokana na matamshi haya: 'Ndiyo—

napenda kuwa mwanamke mkamilifu kulingana na mila za kabila letu . . .'

Kisha Muthoni aliondoka kutoka katika ndoto, akaitwaa pamoja naye ndoto yenyewe na pia giza lililokuwako. Waiyaki aliendelea kusimama mahali alipokuwa. Akajisikia mlegevu kama mtu aliyekufa ganzi na kushikwa na kizunguzungu. Lakini hatimaye akaamka taratibu kutoka katika usingizi wa ndoto yake. Akajisikia kuwa na taabu. Akaondoka kurejea katika umati wa wachezaji. Lakini akaridhika kwamba hawatamhimiza tena kushiriki katika mchezo, kwani moyo wake ulikuwa umejitenga kabisa kutoka kwao. Usiku huo jambo fulani lilimjia na kumsumbua, kiasi cha kumnyima usingizi. Akatambua kwamba kulikuwako na kitu alichokosa maishani mwake; kitu kilichokuwa kando, ambacho alikitamani na kukionea shauku nyingi.

# *Sura ya kumi*

Kulikuwako na ukungu kila mahali. Ulifunika Kameno, Makuyu, pamoja na milima yote mingine iliyokuwako. Kote kuligeuka kuwa na rangi ya kijivu. Kulikuwako na baridi kali mno iliyogandisha ngozi ya mwili. Lakini mto Honia uliendelea kutiririka kama kwamba ulikuwa ukichochea vita baina yake na ukungu. Maji yenyewe, hata hivyo, yalikuwa na baridi sana.

Kule kuoga kwa maji yenye baridi asubuhi sana jinsi hiyo, Waiyaki alikuona kuwa sawa na kujikata mwili kwa kisu kikali. Alitetemeka kidogo wakati alipoketi, angali uchi, ukingoni mwa mto. Maji yenye baridi yalikuwa yamejipenyeza hadi mwilini ndani na kuifanya misuli kufa ganzi. Mikono yake iliyojikunja ilikuwa juu ya magoti. Vitanga vya mkono vilikuwa vimekunjwa na kukazwa sana kuwa ngumi, kwa hivyo viungo vya vidole vilionekana kama mahali palipovimba. Vidole gumba vilipitana kupitia katika kidole cha kwanza na cha pili hadi upande wa pili, ambapo vilijitokeza kuelekea juu. Uume

wake ulijikunyata na kupungua sana na wakati alipojitazama, alishangaa na kujiuliza kama kweli ulikuwa wake. Waiyaki hakuwa peke yake. Kote ubavuni mwa mto waliketi vijana wote tayari kumngojea mkunga.

Katika maisha yake yote Waiyaki alikuwa akiingojea siku hii hasa nafasi hii iliyokuwako mbele yake, ndipo apate kuudhihirisha ushupavu wake kama mwanamume kweli. Hii ndiyo iliyokuwa siri ya hamu yake ya ujanani. Lakini hata hivyo, sasa, baada ya wakati wenyewe kuwadia, ameanza kuingiwa na woga. Ingawaje hakupenda hali yake ya woga kujulikana na wengine. Aliendelea kutazama kando mahali patupu, hali woga wake wamletea ushupavu. Macho yake hayakugeuka hata kidogo. Lakini hakuwa akikiona kitu cho chote. Wakati kisu kilipojipenyeza ndani mwilini mwake Waiyaki aliusikia uchungu mkali mwembamba. Fundi mtahirishaji alikuwa ameimaliza kazi yake. Damu ilitiririka bila kizuizi, hadi chini na kuzama katika udongo. Tangu siku hiyo alijifikiria kuwa ameunganishwa pamoja na ardhi, kutegemea mila ya ibada, kama kwamba damu yake ilikuwa sadaka. Alizungukwa na wanawake waliopiga makelele ya kushangilia na kumsifu. Mwanawe Chege amejithibitisha mwenyewe. Sifa kama hiyo ilitolewa tu kwa yule hodari.

Waiyaki alijikalia mtulivu baada ya mkunga kuondoka. Sasa alikuwa amefungwa kwa kitambaa cheupe. Mambo yalikuwa mema. Lakini vipindi vya uchungu vilikuwa vikimjia na kumsisimua tangu juu hadi ndani kabisa. Je, Muthoni alikuwa katika hali gani? Waiyaki akajiuliza na kushangaa. Akasema moyoni kama angalikuwa Muthoni, hangalijiletea mwenyewe maumivu kama haya. Lakini akasikitika mara, kisha akajidharau kwa kuyashikilia mawazo ya aina hii. Yeye alikuwa mmojawapo katika kabila hili. Kwa sababu hiyo ilimpasa kudumu na

kustahimili njia zote za maisha ya kabila lake, pamoja na kuzifahamu siri zote za ndani za watu wa milimani.

Siku zake za utotoni zilimjia na kutoweka ghafula. Mawazo mengi yakajikusanya fikirani mwake; mambo yaliyompata hapo awali; siku zake shuleni. Akafikiri juu ya Livingstone. Angefikiri nini kama angelifika sasa na kumwona Waiyaki anaketi kuelekea mtoni hali anaendelea kuushikilia uume wake mikononi, na damu kutiririka vidoleni na kudondoka chini, wakati anapofunikwa kwa shuka nyeupe? Waiyaki alitamani kucheka baada ya kumwona Livingstone katika mawazo wakati aliposimama kwa mshangao na kuwatazama wote . . .a-a-a- . . . kule kufa ganzi sasa kumeanza kutoweka . . .ngozi imerudiwa na hali yake ya kawaida . . . uchungu . . . Waiyaki hakuweza kuondoka. Maumivu yalimchoma hadi ndani. Hili lilikuwa lango la kuingia katika miujiza ya milimani. Nayo ile siku, wakati Chege alipompeleka katika kichaka kitakatifu, sasa imejitokeza wazi tena mara ya pili. Kisha kulikuwako na mambo fulani ya wakati huo ambayo Waiyaki hakuyasadiki kabisa. Aliwezaje mzee huyo kuyaona mambo ya wakati ujao? Ni kweli kwamba Waiyaki alimfahamu? Kulikuwa na kitu fulani kilichomfanya Chege kujitenga daima kutoka kwa kila kitu kilichomzunguka, na kuishi peke yake. Ama kwa upande mwingine, kama Chege, Livingstone aliendelea kuishi katika hali ya kujitenga mbali . . . bila kuyachanganya mambo mawili . . . uchungu tena, unauma kama mchwa unaoula mwili . . . a-h . . .kipindi cha maumivu . . .akashangaa fikirani. Jifanye kuwa mgumu Waiyaki; mgumu kama chuma. Stahimili . . . kaa kimya. . . .

Makelele ya shangwe na kilio, pamoja na sauti za watu waliokuwa na maumivu! Wanawake walishangilia kuusifu uhodari wao. Na yote yalikuwa yamekamilika.

Kizazi kipya kilikuwa kimejitokeza, na kuthibitisha ushupavu wake, bila lawama yo yote.

Hospitali yao, ambapo wavulana waliotahiriwa walikwenda kuuguziwa, ilikuwa kibanda kidogo kilichojengwa hatua chache kutoka kijijini. Sakafu yake ilikuwa kavu na ngumu. Haikunyoshwa kulainika vizuri. Nyasi kidogo na majani ya mgomba yaliyotandazwa sakafuni ndiyo yaliyokuwa kitanda chao. Baada ya siku mbili jeraha la Waiyaki lilikuwa limefura sana naye akaingiwa na shaka kama angalipona na kuwa mzima tena. Huenda akaupoteza uume wake! Alitetemeka kwa hofu. Wote wengine walikuwa kama yeye. Wakati wauguzi wao walipofika kuwatazama, baadhi ya wavulana walilia kwa maumivu baada ya kufinywa mahali palipovimba. Kulikuwako na chakula tele, lakini ni nani aliyetamani chakula? Walishurutishwa kula kwa njia ya vitisho kwamba vitu vyao vingalikatwa. Lakini kitisho kilichofadhaisha zaidi kilikuwa kwamba mwanamke angaliletwa humo halafu mmojawapo wa wauguzi angalifanya mapenzi naye hadharani. Wavulana waliotahiri waliingiwa na hofu, nao wauguzi wakacheka. Kila mtu alifahamu jinsi jambo hili lingaliwaletea maumivu mengi hasa baada ya vitu vyao kuamshwa na kuchochewa kwa njia hii.

Waliburudika tu wakati wauguzi walipowaeleza habari juu ya wanaume na siri zao ndani. Hapo kwanza, hadithi za aina hii hazikumvutia Waiyaki, hasa wakati alipoendelea kuyasikiliza masimulizi yenyewe. Hiyo ilikuwa sehemu mojawapo katika kuelimishwa kwao. Lakini siku chache baadaye, wakati jeraha lake lilipopata nafuu, alizitamani na kuzifurahia habari zenyewe. Alikuwa na mengi ya kujifunza.

* * *

'Wote wako nje sasa?'

'Ndiyo. Tunayo furaha. Wavulana hawa wametuletea sifa njema hapa milimani.' Hali ya majivuno ingaliweza kung'amuliwa kutoka katika sauti ya Chege. Alikuwa na sababu. Po pote alipokwenda alipata pongezi kwa ajili ya mwanawe, jinsi alivyojitokeza na kufuzu katika kiwango hiki muhimu maishani. Watu walistaajabu kuona kwamba elimu ya Mzungu haikufanikiwa kumgeuza wala kumlegeza. Alikuwa mshupavu kuweza kukabiliana na mila hii ngumu bila kuonyesha dalili ya woga.

'Na wasichana?' mzee mmoja kutoka Gathanjo akauliza.

'Wote . . . wote . . .'

'Ndiyo?' mzee akauliza. Lakini akaona kwamba Chege alisitasita.

'Yuko msichana mmoja . . .hajapata nafuu.'

'Ni nani?'

'Muthoni.'

'Bintiye Joshua? Tumesikia habari zake. Ni kisa cha kustaajabisha kwa msichana . . .'

'Ni cha kustaajabisha,' Chege akakubali. Kisha wakawa na muda wa kukaa kimya. Jua lilikuwa juu angani, nao wazee hawa waliketi kwenye kivuli chini ya mti.

'Ndiyo. . . ni kisa cha ajabu,' Chege akatamka tena. 'Wasichana wengine wote wameondoka kwenda zao, na majeraha yao yakiwa makovu makavu.'

'Na yeye? Aliondoka. . .'

'La, anakaa kwa shangazi yake. Jeraha lake, twasikia, linazidi kuwa kubwa na baya.'

'Laana ya baba yake!'

'Yamkini.'

'Wakristo hawa. Hawatafanikiwa kamwe,' mzee

mgeni akafafanua na kutikisa kichwa.

'Hivyo ndivyo ninavyosema siku zote. Hayo ndiyo maafa yanayosababishwa na ugomvi, hali ya kutopatana nyumbani. Kama Joshua hakujiuza mwenyewe, maisha yake, kwa watu hawa. Hili lingalikuwa jambo rahisi. Kondoo dume mweusi, asiye na ila, chini mwa mti Mugumo—sadaka rahisi. Na yote yangalitakaswa na kuwa mema.'

'Ndiyo. Lakini yeye hatakubali. Nasikia ameisha kuwa mkaidi sana, na kuungwa mkono na wale Wazungu wake . . .' Mzee mgeni akasimama na kuitwaa fimbo yake. Akapiga chafya na kuyachomoa majani mawili aliyobeba. Akapangusa pua yake. 'Vema. Sina budi kuondoka sasa, kungali mchana.'

'Nenda kwa amani. Milima hii imepata kujionea mastaajabu mengi tangu kale.'

'Baki salama. Kaa kwa amani.'

Mzee mgeni akaondoka na kwenda zake. Chege akamtazama wakati alipokuwa akitoweka mbali njiani. Kisha alisimama na kuitazama ng'ambo ya pili kulivuka bonde. Kutokana na sehemu iliyokuwa wazi msituni, aliweza kuziona nyumba kadha zilizotawanyika. Upande mmoja wa paa la nyumba ya Joshua ungaliweza kuonekana. Chege akatoa pumzi ya kunung'unika yenye kuonyesha matatizo, 'Si mema. Si mema.' Akautwaa mkongojo wake na kujikokota kurejea kwake nyumbani. Aliridhika kuona kwamba Waiyaki sasa alikuwa mwanamume kamili. Lakini bado alikuwa na shaka juu ya nchi.

* * *

Waiyaki alimchungulia Muthoni kwa makini: alikuwa akipumua kwa shida. Sasa ilikuwa wiki moja tangu wengine waliporejea katika hali yao ya kawaida. Lakini

Muthoni hakuwa amepata nafuu. Waiyaki alikuwa amefika kumtazama.

'U hali gani sasa?' aliuliza kwa taklifu.

'Sijambo,' Muthoni akajibu kwa shida. Uso wake ulikuwa mweusi zaidi kuliko ulivyokuwa kabla ya kutahiriwa. Lakini aliendelea kustahimili. Waiyaki akamstahi Muthoni kwa ajili ya uhodari wake; ushupavu usiopata kupungua. Walikuwa na maongezi kidogo. Wakati mmoja Muthoni aligeuka kutazama upande, kisha akasema, 'Ningalifurahi kama Nyambura angalifika kunitazama.' Hayakuwa malalamiko. Ilikuwa hoja tu, ambayo ingalimfanya kuridhika, kama ingalitimizwa.

'Kwa sababu gani hajafika?'

'Nafikiri hawezi kuruhusiwa na baba yangu.'

'Huo ni ukatili,' Waiyaki akatamka bila kuongeza neno jingine.

'Nilimwasi. Nikachagua kuifuata njia yangu mwenyewe. Kisha, wakati alipotaka nirejee nyumbani, nikakataa.'

Waiyaki aliyaachilia macho yake kutembea juu ya ukuta usiokuwa na mwanga mwingi kutosha. Masizi meusi yalining'inia kutoka kwa kamba za paa la nyumba. Ungalifikiri yalikuwa tayari kuanguka chini. Kitanda cha Muthoni kilikuwa cha miti ya mianzi iliyofungwa pamoja kusimama wima na mingine iliyowekwa kukingama. Vitandiko vya kulalia vilikuwa vya nyasi pamoja na vipande vya gunia na majani ya mgomba. Kitanda chake kilikuwa kifupi sana ukutani karibu na mlango. Waiyaki akafikiri na kujiuliza: 'Je, hii ni adhabu ya kutotii kwake?' Akajikunja ili kuyatafakari mawazo hayo. Ilimbidi kila mmoja kuipokea adhabu ya kuugua baada ya kuasi na kuifuata njia yake mwenyewe?

'Na mama yako——?'

'Yeye pia hawezi kuja. Baba yangu hatamruhusu. Akasita na kupumzika kidogo. 'Hata nisingependa afike hapa. Anaweza kulia na kuhuzunika sana. Afadhali nivumilie na kuteseka peke yangu.'

Baada ya Waiyaki kuondoka na kumwacha Muthoni, alikata shauri kumwona Nyambura. Akafika Makuyu siku hiyo na kuzurura ovyo kuyazunguka makao ya Joshua. Akataraji kumwona Nyambura. Kulikuwako na kitu fulani kutoka kwa Muthoni, ambacho kilimshurutisha Waiyaki kuwa na staha pamoja na huruma kwa Muthoni. Je, yeye, Waiyaki, alikuwa hodari wa kuweza kuasi namna hii? Hata hivyo, Waiyaki akawaza na kusema ingalikuwa busara kumtii babaye. Yamkini Muthoni alifanya makosa kutomtii baba yake. Hakumwona Nyambura siku hiyo.

Mnamo asubuhi ya siku iliyofuata, Waiyaki alimkuta Nyambura mtoni Honia akiteka maji. Hakumfahamu vizuri hata hapo mbeleni. Lakini kule kufanana kwa sura za wasichana hawa kulitosha kumfahamisha yote. Hata macho yake yalikuwa na hali ya kutotulia, pamoja na kuwa makali kwa kutazama, kama yalivyokuwa macho ya Muthoni. Waiyaki hakupoteza wakati kwa kuongea maneno mengi. Baada ya kumsalimu alimpasha habari ya Muthoni, jinsi alivyokuwa mgonjwa sana. Nyambura alishtuka na kuanza kulia machozi papo hapo. Hili lilikuwa jambo la kumtia Waiyaki aibu. Kwa sababu hiyo aliomba msamaha kuondoka, lakini akamwonya asimfahamishe Muthoni kwamba ndiye aliyemwambia habari hiyo. Nyambura hakukawia. Alikiacha chungu chake cha maji mtoni na kwenda kumtazama Muthoni.

Baada ya kwenda wakati huo, Nyambura aliendelea kumtembelea Muthoni mara nyingi. Akajihadhari sana kujulikana na baba yake. Lakini alikwenda kwa siri na ku-

kaa pamoja na Muthoni kwa muda fulani, ili kucheka na kufanya mzaha pamoja naye, hata kuongea mambo mengine ya siri. Wakati mwingine machozi yalimdondoka ghafula bila kutazamiwa. Lakini hakuwahi kuyazuia yasimtoke.

'Mbona ulifanya hivi? Kwa nini—?' Nyambura angaliweza kumwuliza dadaye, kwani upendo wake kwake ulichanganya hasira. Muthoni alijisingizia kuwa na furaha. Angalitabasamu na kusema, 'Napenda kuwa mwanamke kamili. Siku moja, wewe, Nyambura, utajua.'

'Heri nisijue, heri . . .'

'Itakubidi wewe kukata shauri siku moja.'

'A-h! Muthoni. Kwa nini ulifanya hivyo—?' Lakini hakuendelea zaidi.

Kadiri siku zilivyokwenda ndivyo kadiri Muthoni alivyozidi kuwa taabani. Waiyaki, ambaye alimtembelea Muthoni mara nyingi, aliongezeka kuona wasiwasi. Muthoni alikuwa akidhoofika upesi sana. Sasa ni macho yake tu ndiyo yaliyoonyesha dalili ya kuwa hai. Alikuwa hakika kwamba dawa ambayo shangazi yake aliitumia kwa kumtibu Muthoni haikuwa na msaada wo wote kwake. Akamwendea Nyambura hata wakashauriana na kupatana. Wote wawili wakamwendea shangazi, naye Waiyaki akawa hodari wa kuweza kusema:

'Yampasa Muthoni kwenda hospitali.'

'Wapi?' shangazi akauliza kwa matumaini kidogo.

'Hospitali ya Wamisioni kule Siriana.' Kwa muda wa siku chache shangazi alilipinga shauri hili. Nyambura akamsihi kwa unyenyekevu hali hasira ikimwaka rohoni. Akamlaumu shangazi yake kwa ajili ya taabu yote hii. Kisha shangazi akaanza kulegea.

'Ni nani atakayempeleka kule?' akamwuliza Waiyaki hatimaye. Waiyaki akafikiri kwa muda.

'Ikiwa hapana mtu mwingine wa kumpeleka, basi

mimi nitaenda naye. Naweza kuwatafuta watu wa kunisaidia. Naijua njia, ijapokuwa ni mbali, lakini tutakwenda.'

'Njoo kesho.'

'Muthoni alikuwa katika hali mbaya ya kuogofya. Ni jana tu ndipo aliposikika akipayuka kama mtu aliyerukwa na akili. Kwa kilio pamoja na kicheko alifoka kwa maneno haya, 'Sasa mimi ni mwanamke.'

Mnamo siku hiyo hiyo, wakati alipopelekwa hospitali, Nyambura alimpasha Miriamu habari ya Muthoni. Yeye pamoja na Muthoni walikuwa wamepatana kutomwambia Miriamu, kusudi wasimtie huzuni. Lakini sasa kisa chenyewe kilikuwa kimefikia hatua mbaya ya hatari. Miriamu alianguka chini kwa machozi na kilio, 'Kwa nini hukuniambia kitambo? A-aa! Muthoni, mwanangu!'

# *Sura ya kumi na moja*

Waiyaki alijitokeza nje taratibu kutoka katika chumba kilichojaa moshi. Akaivuta miguu yake na kujikokota juu ya vitu kama mlevi. Ilikuwa nyumba ya Njeri, shangazi wa Muthoni. Hakuwa na bwana, kwani mumewe alifariki miaka mingi iliyopita baada ya kuugua maradhi yasiyotambulikana. Sasa alikuwa mwanamke wa makamu, ambaye hakuwa na cho chote cha kumvutia maishani. Kwa sababu hakuwa na watoto wake mwenyewe, Njeri alimpokea nyumbani kwake kijana au mtoto ye yote aliyekwenda kwake. Muda mfupi kabla ya hapo Njeri alinufaika moyoni kwa ajili ya kukaa pamoja na Muthoni, ambaye alikimbilia kwake kwa usalama.

Lakini maisha hayakuwa na huruma kwake. Sasa Muthoni hayupo. Amekwisha kufariki. Wakati Waiyaki alipotembea humo milimani bila kuwa na shabaha yo yote, alishangaa na kujiuliza moyoni Njeri atafanya nini sasa, kwani, bila shaka angelaumiwa kwa ajili ya kifo cha Muthoni. Waiyaki akauona uso wa Njeri katika mawazo.

Ulikunjamana ghafula, mara tu baada ya kuipokea habari hii ya kuhuzunisha. Ilikuwa jambo lisiloweza kuvumilika. Alijaribu kujifunika uso kwa vitanga vya mikono na kusimama kimya, bila machozi.

Nyambura na mama yake walidondokwa na machozi bila kutoa sauti yo yote, wala kupumua. Machozi peke yake ndiyo yaliyoendelea kububujika. Walikuwa wamekuja kumngoja Waiyaki pamoja na wavulana wengine kumi waliompeleka Muthoni Siriana. Waiyaki hangaliweza kumtazama Nyambura wala Miriamu. Alilofanya ni kueleza tu jinsi ilivyotukia, kisha akatoka nje. Ulikuwa muda wa siku tatu tangu walipoondoka Kameno.

Waiyaki hakwenda moja kwa moja hadi nyumbani. Jua lilionekana kutua mapema kabla ya wakati wake. Nchi iligeuka kuwa na rangi ya machungwa, nzito isiyong'aa. Kote kulikuwa kimya. Ng'ombe waliokuwa njiani kurejea nyumbani hawakufanya makelele yo yote. Wala hawakuonekana watoto wo wote waliorukaruka na kucheza nje. Po pote Waiyaki alipokwenda uso wa Muthoni ulikuwa ukija na kumfungia njia. Kisha Waiyaki aligeuka na kuelekea upande wa pili. Humo pia Muthoni alikuwamo. Livingstone alikuwa hospitalini. Na wanawake wengine pia. Muthoni alikuwa mtulivu, lakini ule mng'ao wa macho yake uliendelea kuonekana kama ulivyokuwa wakati wote wa safari yao yenye kuchosha. Hangeliweza kutembea, lakini vijana walitengeneza machela na kumbeba juu yake. Hakuongea maneno mengi. Lakini wakati mwingine alimtaja Nyambura.

Waiyaki alijua kwamba Muthoni alikuwa akimpenda dada yake. Aliikumbuka siku moja tangu Nyambura alipoanza kumtembelea Muthoni. Aliingia ndani nyumbani na kuwakuta wasichana hawa wawili wakibishana.

'Hata sasa mimi ni Mkristo, unasikia. Mkristo katika

kabila langu. Unafahamu. Sasa mimi ni mwanamke. Nitapona na kukua ningali mtu mkamilifu kutegemea mila zetu.'

Hata baada ya Waiyaki kuingia ndani, Muthoni aliendelea kupayuka bila kikomo. Yeye hakufahamu jinsi alivyokuwa akipotewa na nguvu haraka.

Muthoni hakukaa masaa mengi baada ya kuwasili kwao hospitalini. Waiyaki alikuwa akiyakumbuka maneno ya Muthoni ya mwisho, ambayo aliyasema mara tu walipokaribia hospitalini. 'Waiyaki,' Muthoni aligeuka kusema, 'mwambie Nyambura ninamwona Yesu. Na kwamba mimi ni mwanamke mkamalifu katika kabila langu . . .'

Muthoni aliaga dunia akizidi kuishikilia imani yake hiyo. Imani aliyoambatana nayo kutoka Makuyu hadi Kameno. Ni nani mwingine aliyejua kusudi la Muthoni hasa? Jambo la pekee walilojiuliza watu wengi ni 'Kwa nini alifanya hivyo . . .? Kwa nini? Kwa nini?' Na hata Waiyaki mwenyewe, swali lake lilikuwa hili hili, 'Kwa nini?'

Giza liliingia na kumpata Waiyaki akiwa katika hali ya kutangatanga kama pepo mpotevu. Je, yamkini yeye pia alikuwa katika ndoto hiyo hiyo? Hiyo ilikuwa siri ya Muthoni . . . siri aliyoishikilia hadi kifo. Waiyaki akafika katika nyumba yake aliyojengewa hivi karibuni. Akawasha taa, kisha akaondoka kwenda kitandani. Hakujaliwa kupata usingizi. Usiku kucha aliendelea kujiuliza kwa nini. Hakujua alikuwa akimwuliza nani.

Joshua alisikia habari ya kifo cha Muthoni pasina kuonyesha dalili yo yote ya huzuni. Tetemeko dogo lililokuwako katika sauti yake wakati wa kuongea ndicho kitu cha pakee kilichobainisha siri yake ya moyo. Lakini hakujisumbua kumwuliza Miriamu wakati Muthoni alipo-

fariki, au kuuliza ni nani aliyeleta habari hii. Miriamu alibubujikwa na machozi mengi zaidi wakati alipouona uso huu mkavu usiokuwa na hata dalili ya simanzi. Kwake yeye, Joshua, Muthoni alifariki kitambo, wakati alipojisalimisha mwenyewe kwa Shetani. Muthoni alikuwa amegeuka na kuitamani dunia hii iliyolaaniwa. Mkewe Lutu alifanya vivyo hivyo hata akageuka kuwa jiwe la chumvi, ili kuwa onyo kwa wengine. Safari ya kwenda hadi Jerusalem mpya na Mungu, si rahisi. Ni jambo lililokuwa zito. Lakini Joshua aliyakini kufikia ushindi. Alikuwa amekata neno kutembea kiume na kuutazama msalaba wa Yesu bila kugeuka upande. Muthoni alikuwa kitu kilichotupwa nje na kulaaniwa. Cho chote kitakacholaaniwa hapa duniani hata mbinguni kitalaaniwa pia. Heri hilo liwe onyo kwa wale wengine wanaowaasi wazazi wao pamoja na kuasi sheria za Mungu.

* * *

Chege alitahamaki yote hayo kwa utulivu. Sauti yake haingesikika tena; onyo lake hangalilitoa tena. Alikuwa amekwisha kuutimiza wajibu wake. Si kweli kwamba yeye alikiona kisa hiki siku nyingi kabla hakijatukia? Si kweli kwamba alijaliwa kuliona farakano baina ya baba na binti yake, na baina ya baba na mwanawe, kwa ajili ya imani hii mpya? Hii ilikuwa adhabu kwa Joshua. Pia ilikuwa adhabu kwa watu wa milimani. Lilikuwa onyo kwa wote, kusudi wapate kudumu katika mila zao za milimani. Wapate kudumu katika hekima yao ya hapo awali, katika ibada na nyimbo zao za kikabila.

Ni kweli kwamba Joshua angaliweza kuyasikiza hayo? Kabonyi angaliweza kuisikiza sauti ya Murungu mwenye hasira? Chege aliona hofu juu yao. Aliwasikitikia wale wote walioshikamana na miungu migeni. Ingaliwezekana

kwa milima yote miwili kusikizana na kutenda pamoja? Makuyu na Kameno waliendelea kuwa maadui. Sasa Makuyu ilikuwa maskani ya Wakristo. Nayo Kameno ilikuwa maskani ya wale wote waliotii na kuishikilia mila yao ya awali. Ni mtu gani ambaye angaliweza kuwaleta pamoja na kuwapatanisha?

Kifo cha Muthoni hakikubashirika vyema kuhusu siku za usoni. Kingalisababisha ugomvi na mabishano makali. Chege hakulifurahia shauri hili la mwanawe kushiriki katika kisa hiki. Alikuwa na hofu juu yake. Lakini alimstahi Waiyaki; umbo lake na ujana wake. Hangaliweza kusema lo lote kwake. Lakini aligundua kwamba hakumwelewa kwa ukamilifu. Je, angaliweza kuharibika na kutokomea kule Siriana? Mara nyingine alisikia kukwaruzana kwa mifupa yake. Akajishika kichwani kwenye mvi na kupumua, kisha akatafakari kwa makini wakati alipoketi juu ya kiti kifupi cha miguu mitatu, karibu na nyumba yake, ambapo alikaa kushuhudia mwisho wa siku hiyo. Humo alijiuliza kama kweli ilikuwa busara kumtuma mwanawe katika kituo cha wamisioni. Je, ingaliwezekana kwa Chege kuadhibiwa kama Joshua? Ni vipi kuhusu unabii wenyewe? Alifikiri kwenda kumtafuta mtu wa rika lake ili wapate kuzungumza pamoja.

Akasimama. Baridi ya jioni hiyo ilimfanya kutetemeka kidogo. Alikuwa mzee, mzee sana. Akapumua tena. Lakini kupumua kwake hakukutokana na uzee, wala hakukutokana na kule kufahamu kwamba siku zake zilikuwa zikikaribia ukingoni. Lakini kulitokana na tatizo lililowakabili watu wengi usiku huo, na majuma kadha baadaye, kutokana na kifo cha Muthoni. Ukweli ulikuwa kwamba hapakuwa na mtu ye yote aliyejua kwa hakika ni matokeo gani yangalipatikana kutokana na kifo chake.

* * *

Mbali katika Siriana watu walilizungumza jambo hili kwa njia nyingine. Kifo cha Muthoni kitaendelea kuyakinisha ushenzi wa mila na desturi za Gikuyu.

Livingstone, mkuu msimamizi wa kituo cha wamisioni, siku zote alionyesha moyo usiotaka kuingia hadi sehemu za ndani milimani. Hamu yake kubwa ilikuwa ya kuwafundisha vijana ambao wangetumwa kwenda kueneza habari njema kwa watu wao milimani. Sasa yeye alikuwa mzee, mwenye kidevu kilichokunjamana. Alikuwa na kofia ya chuma iliyokuwa laini, ambayo aliipenda mno. Hakupenda kuivua mara nyingi. Na iwapo aliivua, ule upara wake uliofanana na shuka nyeupe ulionyesha hitilafu kubwa kwa kuulinganisha na uso wake uliokuwa na madoadoa, pamoja na mikono yake na miguu. Kila alipoivua kofia yake, magoti yake yalitetemeka kidogo, kisha sauti yake iliyofifia na kuonyesha uchovu ilijibainisha kwa ile tabia yake ya kuitamka herufi 'r' hata mahali ambapo watu wengine, waume kwa wake katika kituo hiki, hawangeitamka. Lakini aliifahamu lugha ya Gikuyu vizuri sana. Miaka ishirini na mitano aliyoishi katika kituo hiki cha wamisioni haukuwa muda mfupi.

Alipofika katika kituo hiki, Livingstone alikuwa siyo mtendaji tu mwenye bidii na juhudi, bali pia alikuwa na matumaini chungu nzima. Siku zote amekuwa akitazamia kuyaona matunda ya kazi yake. Lakini kadiri miaka ilivyozidi kwenda ndivyo kadiri alivyotambua kwamba hakufanya maendeleo makubwa kama alivyotaraji. Hili lilikuwa jambo la kuvunja moyo, hasa kwa mtu kama huyu aliyekuja katika nchi ya watu wasiostaarabika, mahali alipokuja na matarajio ya kuwaona watu wengi wakimpokea Kristo kutokana na jitihadi yake ya kishujaa. Mwito wake na utumishi wake kwa jumla haukulipata jawabu alilotazamia. Ni kweli kwamba shule pamoja na hospitali

zilikuwa zimefanikiwa sana hata zikapanuliwa kuwa kubwa zaidi. Lakini watu waliokuwako walionekana kuvutiwa na elimu peke yake, ijapokuwa walikiri imani yao katika Mwokozi Kristo, lakini kwa midomo mitupu.

Walikuwa watu waliofungwa na kunata katika mila na desturi zao za kipumbavu. Watoto waliugua. Watu waliamini kwamba walilogwa. Mtu alifariki. Maiti yake iliachwa bila kuzikwa. Na sasa jando hili—ni desturi ya kishenzi sana. Livingstone alikuwa mmojawapo wa wamisioni waliojifikiria wenyewe kuwa na mwanga, ambao waliwashinda wengine kwa busara. Walijitolea kujifunza mila na desturi za wenyeji wa nchi hii, kusudi wasirudie kuyafanya makosa yaliyofanywa na wamisioni wa hapo awali, ambao walisababisha vita na ugomvi baina yao na watu, kwa sababu walishindwa kuufahamu umuhimu wa mila za kikabila.

Akiwa na moyo wa aina hii Livingstone alihudhuria kwenye michezo iliyofanywa mnamo usiku wa kuamkia siku ya tohara. Lakini alishtuka na kuudhika kuliko kiasi. Nyimbo alizosikia na matendo aliyoyaona, yalimwondolea shaka na kumhakikishia kwamba watu hawa walikuwa waovu tangu mwanzo hadi mwisho, waovu wa kupindukia. Alichafuka roho sana, karibu kutapika, hivi kwamba hangeliweza kuhudhuria tena milele. Tohara sharti kung'olewa pamoja na mizizi yake, iwapo kulikuwako na tumaini lo lote la kuokoka kwa watu hawa. Livingstone alikuwa mtu wa kadiri ambaye alishauri kutumiwa kwa njia za polepole katika kuziharibu mila na desturi za watu awali. Ijapokuwa kulikuwako na upinzani mkali, Livingstone alikataa kuzitumia njia kali za haraka. Yote hayo yalikuwa katika siku zake za mwanzoni. Lakini wakati alipogundua kwamba njia yake hii ya polepole haikuleta matokeo yaliyotumainiwa, Livingstone alianza

kuhubiri na kuipinga mila hii ya kishenzi kwa nguvu zake zote. Hata hivyo, vita vyenyewe vilikuwa bado. Je, ingaliwezekana kwake kukubali hatimaye, kutumiwa kwa njia kali za haraka, njia zisizo na huruma, ambazo alizipinga hapo mbeleni? Sasa alikuwa mzee. Watu wengine wapya, vijana, walikuwa wamefika Siriana kushirikiana naye katika utumishi.

Na sasa Muthoni alikuwa amefariki baada ya kutahiriwa—baada ya kukatwa kwa ufidhuli, njia ya kinyama, na kuondolewa sehemu yenye maana ya mwili wake. Watu wangelimshtaki. Aliona kutotendewa haki na hali ya maisha na maumbile. Maisha na mambo kwa jumla yalionekana kumchekelea na kumdhihaki kwa ajili ya kuzeeka kwake. Hata hivyo, yeye angalithibitisha kwao kwamba roho ya Bwana ilikuwako ndani yake. Umri haungedhuru kitu. Kristo ndiye atakayekuwa akipigana na Mfalme wa Giza kwa mkono wake. Naam, Kristo mwenyewe atatenda kazi na kumfanya kuwa kijana. Sasa ililazimu kupambana na tohara uso kwa uso na kwa njia zote. Angaliweza kuwahesabu na kuwaona dhahiri watu watakaomsaidia katika jambo hili, miongoni mwao wakiwako Joshua na Kabonyi.

Halafu mwanamke akafika kwake. Alikuwa katika afisi yake. Lakini akashtuka kumwona mwanamke huyo. Martha alikuwa mmojawapo wa wapinzani wake wakubwa.

'Bwana Kasisi!'

'Naam?'

'Unamjua yule msichana aliyekufa?'

'Muthoni? Aliletwa na Waiyaki pamoja na wavulana wengine wa Misioni hapa.'

'Humjui baba yake?'

'E-h . . .la.'

'Yeye ni binti—ya—ya—'

'Yə—a—a?'

'Joshua!' Martha akatamka hatimaye baada ya taklifu. Macho yake yaling'ara; kikafuata kimya kifupi. Kisha—

'A!' Ulikuwa mlio wa huzuni. Sikitiko lenye majonzi. Vita vyenyewe vilikuwa vimekwisha kuanza.

# *Sura ya kumi na mbili*

Baada ya majuma machache jina la Muthoni lilikuwa kisa cha ajabu kilichosimuliwa kama ngano isiyosadikika. Hadithi chungu nzima zilisimuliwa juu ya jina lake. Watu wengine walisema Muthoni hakufariki kutokana na jeraha. Wakasema alipewa sumu na wamisioni. Mmojawapo wa wale wavulana waliompeleka Muthoni hospitalini akasema alikishuhudia kisa chenyewe kwa macho yake.

Wazee kutoka Makuyu walikusanyika na kuyatoa matamshi yasiyofaa. Kila mmoja akamtazama mwenzake. Wakasimama. Imani hii mpya imeharibu na kutuletea uchafu hapa milimani. Hata Murungu mwenyewe amekasirika. Ebu isikize ngurumo ya radi juu angani! Ebu utazame umeme mkali unaopofusha macho ya watu kila mahali! Ndipo wakayakumbuka maneno ya Chege. Ingalikuwa bora kwao kuyasikiza maneno yake. Mzungu hangaliweza kukanyaga ardhi ya Siriana kwa mguu wake kama wangalimwamini Chege. Na sasa kituo cha serikali

kilikuwa kikijengwa ng'ambo ya pili karibu na Makuyu. Ilikuwa dhahiri kwamba watu wangetakiwa kulipa kodi.

Lakini, wangalifanya nini? Sasa walikuwa wamechelewa kuchukua hatua kwa vitendo. Chege alikuwa karibu kuaga dunia. Maradhi makali ya tumbo yasiyojulikana yalimfanya kukaa nyumbani pasipo kutoka nje. Na hata zaidi ya hayo, kundi la Wakristo hawa lilikuwa limekwisha kuongezeka nguvu. Wakiongozwa na Joshua pamoja na Kabonyi, kundi hili la Wakristo lilijaliwa kufanya Makuyu kuwa makao yao yaliyo imara sana. Hata hivyo, wazee wengine walibishana na kusema hayo yote si kitu. Kifo cha Muthoni kilikuwa kimedhihirisha kwamba shirika lo lote lenye kuishikilia imani hii mpya halingeleta matokeo yo yote mema isipokuwa uovu mtupu. Vipi kuhusu mwanawe Chege? Wazee waliingiwa na hofu. Haikumpasa Chege kumruhusu mwanawe kwenda kujiunga pamoja na watu wa Siriana.

Nao wafuasi wa Joshua wakakusanyika pia. Wakazungumza na kuimba nyimbo za kumsifu Mungu. Muthoni alikuwa shetani, aliyetumwa kuja kuzaini wenye imani. Sasa ilikuwa dhahiri kwa wote, kwamba kuendelea kuziheshimu na kuzifuata mila na desturi za kikabila hakungeleta jawabu lo lote jema, isipokuwa uovu tu. Jambo hili lilimwongeza Joshua nguvu zaidi moyoni. Alihubiri kwa uhodari na katika utukufu uliojionyesha dhahiri machoni pake. Alikuwa amekwisha kwenda Siriana kumweleza Livingstone hali ya mambo kama ilivyokuwa. Livingstone alielewa na kuridhika. Na sasa Joshua alirejea akiwa na ujumbe mpya. Kutahiri lilikuwa jambo baya, ovu kupindukia. Tangu leo, hapana mtu atakayekubaliwa kuwa mfuasi mshiriki katika Kanisa la Kristo, ikiwa alionekana akishiriki kwa njia yo yote katika ibada za tohara. Ule moto aliokuwa nao Joshua,

kiongozi wao, uliongeza nguvu na matumaini kwa wafuasi wake. Wamisioni wa Siriana, pamoja na wamisioni wa mahali pengine, waliwaunga mkono katika jambo hili. Na pamoja nao kuwasaidia wote — Mungu.

* * *

Waiyaki hakurejea Siriana. Baba yake alikuwa mgonjwa sana. Kwa hiyo hangemwacha kukaa peke yake. Aliendelea kumtazama na kumlinda babaye, lakini kwa hofu. Hangeliweza kuwaza juu ya nyumba yao bila baba yake. Yeye, Waiyaki, angalifanya nini? Aliyatupa macho yake nyuma katika mawazo na kumwona babaye, mtu aliyemwona siku zote, lakini hata hivyo, hakuwa amemfahamu kutosha. Ni kitu gani kilichomfanya Chege kujitenga na kukaa mbali peke yake, hata ikiwa aliendelea kusimama karibu naye? Je, ni ule moyo wake wa kulipenda na kulisikitikia kabila lake? Hii ndiyo ile ndoto ya mzee huyu, ambayo haikumbanduka, bali ilizidi kuambatana naye siku baada ya siku, na kila saa maishani mwake? Ndipo Waiyaki akaikumbuka siku yenyewe wakati alipokuwa mtoto. Hii ndiyo siku ya karibu zaidi, wakati ambapo alimfahamu baba yake zaidi. Ni kama kwamba Chege alikuwa ameufungua na kuuacha moyo wake wazi kwa nukta moja kusudi mtoto huyu apate kumwona na kumfahamu. Tangu hapo hajapata kujiweka wazi jinsi hiyo tena. Lilikuwa jambo la kustaajabisha kwa Waiyaki kuweza kukumbuka na kukibainisha kioja chenyewe waziwazi jinsi hii, hasa baada ya kufifia sana kwa muda mrefu akilini mwake, hivi kwamba hata hakikuwa na nguvu sana moyoni mwake kama kilivyokuwa hapo mbeleni.

Je, mmisioni huyu alikuja kwa madhumuni ya kuendeleza utengano baina ya Makuyu na Kameno, hata

kuufanya mfaraka uliokuwapo kuwa mkubwa zaidi? Waiyaki angaliweza kuiona milima yote miwili jinsi ilivyokodoleana macho yenye kiburi na hasira kubwa. Je, watapigana wenyewe kwa wenyewe, hali mmisioni huyu akizidi kuwachochea wafuasi wake?

Jambo lililomshangaza Waiyaki ni ile hali ya chuki iliyotokana na kifo cha Muthoni, jambo lililochochewa na kutiwa chumvi, ijapokuwa kisa chenyewe kilikuwa kidogo sana. Pengine kisa chenyewe kilikuwa miongoni mwa visa vingi katika historia ambavyo, ijapokuwa vilikuwa vidogo, matokeo yake baadaye yamekuwa makubwa, ambayo yamejulikana mahali pengi. Wasichana walikuwa wakitahiriwa hapo kabla. Lakini, mmoja au wawili waliokufa wakati huo kutokana na jeraha la tohara, hawajasababisha chuki kati ya watu kama kilivyofanya kisa cha Muthoni.

Waiyaki aliweza kuiona hali ya kutengana zaidi iliyokuwako njiani kuwajia. Akafahamu kwamba zile njia ngumu na amri kali zilizokuwa zikitumiwa na Livingstone, zingalisababisha farakano hata miongoni mwa wafuasi wa imani hii mpya. Wengine wao hawangekubali kuziacha mila zao kama walivyoshauriwa na Joshua.

Waiyaki hakukawia sana kabla ya kulishuhudia farakano lenyewe. Lilitokea kutoka upande usiotazamiwa. Kabonyi, yule rafiki mkubwa wa Joshua, ndiye aliyekuwa wa kwanza kujitenga. Akafuatiwa na wengine wengi. Joshua akaendelea kuwa mtiifu. Akayakusanya masalia pamoja, kisha wakafarijiana wenyewe kwa wenyewe kama walivyofanya wanafunzi wa Yesu. Waiyaki alivunjika moyo na kulegea kwa huzuni kubwa baada ya kuuona mzozo huu. Je, yeye alikuwa akisimama wapi katika jambo hili? Alijisikia kuwa mgeni, mgeni katika nchi yake.

Siku moja Waiyaki alikuwa akirejea nyumbani kutoka mlima mwingine uliokuwako mbali kidogo. Alikuwa amekwenda kukutana na rafiki yake ambaye angempa dawa iliyopendekezwa kwa kumtibu baba yake. Chege hangekubali kuinywa dawa ya Mzungu, hasa baada ya kukisikia kisa cha Muthoni. Aliipata habari yenyewe wakati alipokuwa kule. Watoto wa watu waliozidharau amri za Kanisa kwa kuendelea kushika mila za kikabila, wangefukuzwa kutoka Siriana. Hakuna mtoto wa mshenzi atakayekubaliwa tena kuingia shuleni isipokuwa awe mtoro. Na hata pamoja na hayo, sharti mtoto mwenyewe kuungama kwamba kutahiri ni kubaya. Waiyaki alifahamu kwamba huo ulikuwa mwisho wake shuleni. Alifikiri angerudi shuleni kumaliza mwaka wa mwisho. Alirejea nyumbani katika hali ya ukiwa. Hakuwa na furaha moyoni, kwa hiyo alihitaji kwenda katika chumba chake kukaa peke yake.

Alipofika nyumbani alimkuta mama yake amesimama nje. Alikuwa akilia. Waiyaki alishangaa na kuyasahau mawazo yake ghafula. Hajapata kuyaona machozi ya mama yake.

'Mama! Kuna nini?'

Na hapo mama yake akaanza kulia zaidi kuliko hapo awali. 'Ni kitu gani?' Waiyaki akauliza tena lakini kwa hofu kubwa. Kisha akaliona kundi la wazee likitoka nje kutoka katika nyumba ya baba yake. Akaitupia mbali dawa iliyokuwa mkononi. Akakimbilia chumba cha baba yake akiwa na tamaa hafifu ya kumwona babaye mara ya mwisho kabla ya kufariki, ijapokuwa ni kwa muda mfupi tu, hata nukuta moja.

# *Sura ya kumi na tatu*

Ndo! Ndo! Ndo! Kwenye ukingo mzima wa paa la bati. Ndo! Ndo! Ndo! Katika safu moja, matone makubwa ya mvua yaliendelea kudondoka chini kama kwamba yalikuwa yakishindana. Yakafanya vitundu vidogo — vidimbwi vidogo, mfano wa vikombe. Ndo! lilidondoka moja nene jeupe. Lilianguka ndani mwa kidimbwi kilichofanywa na matone mengine. Lilianguka kwenye kidimbwi hata maji yenye udongo yakaruka juu na kuifanya haraka nguzo ya mviringo iliyochongoka. Na kote ardhini nguzo za maji zikarukaruka juu kama askari walioendelea kuinua miguu yao juu kwa amri, na kukanyaga chini pamoja bila kwenda hatua mbele. Wakati huo nyasi iliyokuwako nje, ambayo kwa wakati mrefu imekuwa katika hali ya kukauka na kuungua kwa ajili ya jua kali, sasa ilikuwa ikiota tena. Mvua nzito ilimiminika na kuanguka chini kwa nguvu na kwa ghadhabu kubwa. Manyunyu mepesi yenye kutangatanga yalikuwa kama ukungu wa mawingu mazito ambayo yalimzuia mtu

kuona hatua chache mbele. Nguzo za maji ya mvua ziliongezeka na kuchezacheza kwa haraka zaidi. Mtiririko wa matone ya mvua ulikoma, kisha badala yake yakabubujika maji mengi kutoka katika paa la nyumba. Mvua ikaendelea kunyesha kwa muda mrefu.

Waiyaki alisimama mlangoni mwa afisi yake, hali akikanyaga kwenye taruma la chini kwa mguu wake wa kushoto na kujiegemeza mlangoni kwa kujishikilia kwa nguvu kwenye viunzi. Akayatazama kwa kutafakari matone ya mvua yaliyoanguka kwa kujipinda toka juu angani. Nyumba yake ya udongo iliyofanana na nyumba ya kulala askari, iliyojengwa kwa fito na kuezekwa kwa nyasi, iliweza kuonekana kwa shida katika mvua hii yenye ukungu, mahali ilipokuwa ikisimama kwa muda upatao miaka mitatu. Hii ndiyo iliyokuwa shule yote: afisi yake pamoja na jengo lililogawanywa katika madarasa manne. Waiyaki alijua vema kile kilichokuwa kikifanyika humo ndani. Ile nyasi iliyoezeka nyumba yake ambayo wakati huo ilikuwa imekwisha kuoza, haingaliweza kuzuia mvua. Idadi kadha ya vidimbwi vya maji sharti kuwako sasa chini sakafuni. Hii ndiyo gharama ambayo iliwapasa watoto wenye kiu cha elimu kutoa. Pengine wote walikuwa wamekusanywa na kusongana pamoja katika makundi, ambapo waliendelea kutetemeka wakati walipoketi pembeni mwa chumba. Wale waliokuwa na bahati walikuwa na kitu cha kujifunika vichwani.

Humo afisini waalimu wenzake, Kamau na Kinuthia, walikuwa na mabishano. Wote wawili waliketi juu ya meza iliyotengenezwa kwa mbao ya podo, kama ilivyokuwa kawaida yao. Walikuja humo kwa sababu, humo afisini, ndipo palipokuwa mahali pa waalimu wote kukutana. Kila wakati walipokuwa na mkutano, mazungumzo, mabishano, na wakati mwingine ugomvi, walikuja humo.

Walizungumza siasa, dini, wanawake, cho chote. Pembeni mwa chumba karibu na mlango vililundikwa vitu vya namna nyingi pamoja. Afisi yenyewe ndiyo iliyotumiwa pia kama ghala la shule. Vifaa vyote vya shule viliwekwa humo. Ilikuwa kazi ya bure kujaribu kuviweka na kuvipanga vitu kwa utaratibu mwema, hata iwapo ni kwa muda gani.

Mvua ikazidi kumiminika. Waiyaki akazidi kuitazama na kutafakari akiwa katika hali ya kupumbaa. Akafikiri juu ya shule na juu ya nchi yenyewe kwa jumla, nchi ya simba waliolala usingizi. Hivi sasa haikuwa nchi iliyojitenga na kukaa mahali pake pa pekee. Tangu ardhi yote ya milimani pamoja na sehemu zote kuzunguka Siriana zilipotengwa na kupewa wakulima Wazungu, nchi hii ya simba waliolala iligeuka kuwa kama sehemu nyingine yo yote katika ardhi ya Gikuyu. Na kama baba yake alivyomwambia siku moja, mkono wa Mzungu ni mrefu. Kutwaliwa kwa nchi ya milimani kulikuwa kungali kwaendelea; walikuwa wakifanya kazi katika ardhi iliyotwaliwa ili kujipatia fedha ya kulipa kodi.

'Ni vibaya. Ni vibaya,' Kinuthia akasema. 'Nasema Mzungu anafaa kwenda. Aondoke na kurudi alikotoka. Atuache kuilima ardhi yetu kwa amani.' Yaliyosalia yalizamishwa na kule kuanguka kwa mvua. Kinuthia alikuwa kama mtu aliyeendelea kuyafafanua mawazo yaliyokuwa yakipitia katika fikara ya Waiyaki.

Kwa kawaida Kinuthia alikuwa mtu mtulivu. Lakini wakati alipokuwa na mabishano, macho yake yaliyojimudu polepole yaligeuka na kuchezacheza kwa wepesi na yangaliweza kumshtua mtu. Halafu angaliongea hali mkono wake ukipepea hewani. Kinuthia, mtu mfupi mwenye mabega yenye nguvu na kidevu kifupi kilichojikaza, alikuwa na njia yake ya kushurutisha na kuyaeleza

maoni yake, hasa kwa kuitumia sauti yake kali, kuliko kueleza taratibu kwa kuyatumia maneno yenye busara. Majadiliano kuhusu siasa ambayo yalikuwako humo afisini yalikuwa ishara juu ya kile kilichokuwa kikitendeka kote milimani. Kulikuwako na haja iliyoongezeka, haja ya kufanya jambo. Haja yenyewe ilichochewa na kuongezeka zaidi hasa wakati ardhi iliyokuwako karibu na Siriana ilipotwaliwa, nao watu waliokuwako wakilazimishwa kuhama, mahali walipokuwa wakiishi kwa muda wa vizazi na vizazi, hali wengine wao waliweza kuruhusiwa kuishi mumo humo na kuendelea kuwatumikia Wazungu, matajiri wao wapya.

Kule kuvunjika kwa uhusiano baina ya watu na Siriana kuliyafanya mambo kuwa maovu zaidi, hata kukawaudhi watu wengi kupita kiasi. Wakayasikia maumivu ya kutotendewa haki. Baadhi yao wakafikiri watu wa milimani walikuwa wamesubiri kupita kiasi. Ndipo watu wengi wakalikumbuka onyo walilopewa na Chege. Wakajilaumu na kusikitika kwa nini hawakulitii onyo lake mapema. Vyama vidogo vidogo vikazuka kote milimani. Waiyaki akajiona kuhusika mara kwa mara. Walikuwa wamemjia na kumsihi akubali kuwa kiongozi wao. Wakamjia kumtaka mashauri ijapokuwa ni juu ya mambo madogo namna gani. Lakini siku zote Waiyaki akawa na wasiwasi kwa ajili ya utengano mkubwa ulioendelea kuwako baina ya wafuasi wa Joshua na wafuasi wa kundi lililojitenga.

Moyo wa Waiyaki ulikuwa ukimfurahia Kinuthia. Lakini haukumfurahia Kamau, mwanawe Kabonyi, ambaye hapo mwanzoni alikuwa mfuasi wa Joshua, na sasa ni kiongozi mmojawapo katika kundi lililovunja uhusiano baina yao na Siriana. Alikuwa mwembamba na mrefu. Lakini, pengine hakuwa mrefu kama watu wengi walivyo-

mtazamia wakati alipokuwa kijana. Macho yake, hata hivyo, yalizidi kuwa na ile hali ya kutia shaka wakati anapomtazama mtu. Waiyaki alichukizwa na Kamau wakati alipomtazama kwa macho yake madogo yaliyopungua na kubonyea, ambayo yalikuwa na viraka vyeupe na vingine vya rangi ya kunde. Yalimfanya kuonekana kama mtu mjanja, mwenye hila, jambo ambalo Waiyaki alilichukia sana. Kamau pia hakumpenda Waiyaki. Mtu kijana anayeinukia kuwa kiongozi, siku zote huendelea kuwa shabaha ya watu wenye wivu ambao hujifikiria wenyewe kuwa sawa naye, hasa wale waliomzidi kwa umri, na wale wanaojidai kuwa viongozi bora kuliko yeye. Kamau alikuwa mtu nadhifu aliyekata nywele zake kuwa fupi daima. Lakini kulionekana kuwako na kitu fulani kisicho cha kawaida, hali ya kinyama katika unadhifu wake ——

Mvua ikaongezeka na kumwagika kwa nguvu zaidi.

Mabishano makali pia yakazidi kuongezeka. Naye Waiyaki akaendelea kutafakari juu ya mvua pamoja na nchi yake, lakini bila kuwa na jawabu dhahiri.

'Kama baba yako ——'

'Hatuongei juu ya baba yangu,' Kamau akakatiza. Waiyaki akageuza kichwa kidogo na kuigundua hali ya hasira iliyoonyeshwa na uso wa Kinuthia uliokunjamana. Hali ya wasiwasi iliyosababishwa na mabishano makali ilikuwa imejaa kote katika chumba. Kisha Kinuthia akaangua kicheko. Kamau pia akaanza kucheka. Hapo awali watu hawa walipata kupigana juu ya jina hili la baba.

'Kamau, ilikupasa kusubiri kwanza,' Waiyaki akatamka. Yeye pia alikuwa ameshiriki katika kicheko chao. Ndipo Kinuthia akaendelea kuongea.

'Bila shaka, namtaja baba yako kama mfano — kwa mfano, tuseme.

'Au nitamtaja baba yangu, kwa mfano, ikiwa hujali. Yeye ndiye mkuu wa jamii yangu. Ikiwa mtu mwingine, Karanja au Njuguna, kwa mfano, atakuja kwetu na tutampokea na kumkaribisha kuishi pamoja nasi, halafu, baada ya muda fulani, mtu huyu aanze kumdharau na kumuuzulu baba yangu, kisha ajifanye yeye kuwa mkubwa wa jamii yangu, pamoja na kujitwalia haki ya kumiliki na kusimamia mali yetu—je, unafikiri atakuwa na haki yo yote ya kufanya hivyo? Je, wewe Waiyaki? Unafikiri kwa hali yo yote nitawajibika kumtii? Iwapo mambo yataendelea kuwa maovu zaidi, itakuwa juu yangu kuasi, siyo kumwasi yeye tu, bali kuyaasi yale yote yaliyo ya uonevu na dhuluma, ambayo si ya haki. Tuseme Misioni ya Siriana, kwa mfano, watu wa Mungu, walikuja kwa njia ya amani. Walikaribishwa na kupewa mahali pa kukaa. Sasa ona kile kilichotukia. Waliwaita ndugu zao Wazungu kuja na kuitwaa ardhi yetu yote. Nchi yetu imeshambuliwa na adui. Hiki kituo cha serikali kilichoko Makuyu kimekuwa nakama kwetu sisi. Na hii kodi ya nyumba...'

Akachoka na kuwa mlegevu. Akatazama kote kuzunguka na kutaka shauri, lakini kwa huzuni na masikitiko. Kisha akaanza kupumua kwa nguvu. Akaingiwa na hofu tena. Akaupepesha mkono wake angani, kisha akapiga meza kwa kishindo. Akayaachilia macho yake kuanguka kote kuzunguka, kama mtu aliyekuwa akihutubu katika umati mkubwa wa siasa. Waiyaki hajapata kumwona Kinuthia katika hali hii hapo mbeleni. Na ni kwa sababu gani iliwabidi kuwa wakali jinsi hiyo, watu walioelimishwa Siriana? Ni kama baba yake, ambaye alimtuma katika Misioni hii, ya Wazungu aliowapinga umri wake wote. Yamkini maisha ni jambo linalofungamana na upinzani na matatizo daima. Waiyaki alijisikia kusokotwa na kuchochewa na kitu fulani ndani yake wakati alipoendelea

kumsikiza Kinuthia. Labda Kinuthia alikuwa akiongea kwa niaba ya milima hii iliyokuwa usingizini; kwa niaba ya ardhi yote ya Gikuyu. Kisha akayasahau mawazo ya aina hii, akaanza kufikiri juu ya hamu kubwa ya kutaka kujifunza elimu zaidi. Pengine hili ndilo jawabu la hoja kubwa na matumaini ya watu. Kwa muda, Waiyaki akapotea katika fikara yake juu ya elimu na juu ya mipango na matarajio aliyokuwa nayo kichwani . . .

'Njoo, Waiyaki. Tueleze habari juu ya Chama hiki kipya.'

Kamau ndiye aliyeuliza. Waiyaki akayapoteza mawazo yake yaliyokuwa fikirani, lakini akaendelea kuitazama mvua. Hii mvua ilikuwa baraka; ile hatari ya njaa iliyotazamiwa na watu kwa hofu, kama hali ya ukavu ingeendelea, sasa imeepukwa. Kutoka kwa vijidimbwi maji ya mvua yalitiririka katika vijito vidogo vilivyopita katika nyasi. Yalijiunga pamoja katika mkondo na kukifanya kijito kimoja kinachofanana na mto mdogo, mfano wa mto Honia. Au mfano wa ghariko. Lakini hiki ni kijito kilichotazamiwa kupwa, hali mto Honia ungaliendelea kutiririka milele.

Mkondo wa mji katika kijito hiki uliendelea kutiririka kwa makelele, kama kwamba yalikuwa yakiongea yenyewe, au kuongea kwa ardhi. 'Ghariko la Nuhu,' Waiyaki akawaza.

Kinuthia akaongea.

'Ndiyo. Nafikiri Chama kama hiki kingebuniwa sasa ili kuhifadhi mila na desturi zetu za kikabila, pamoja na njia za maisha yetu.'

Waiyaki alikuwa amekwisha kusikia habari ya Chama hiki. Alifahamu kwamba shauri la kubuniwa kwa Chama chenyewe lilianzishwa na Kabonyi. Waiyaki akashuku kwamba wangalimkabidhi uongozi wa Chama, ambacho

kilikusudiwa kuwaunga pamoja watu wote wa milimani. Hakujisikia kuwa na moyo wenye shauku katika jambo hili. Alihitaji kuiweka juhudi yake yote katika elimu. Labda maneno ya Livingstone yalikuwa yamemkolea moyoni, wakati alipowafundisha na kusisitiza kwamba elimu ilikuwa na thamani kubwa, kwa hiyo haingewapasa wavulana wake kuyajali au kuhusika katika mambo ya siasa.

Mvua ikazidi kunyesha na kuanguka chini kwa nguvu hata karibu kuikatakata nyasi iliyokuwa imekauka kwa jua. Ni kitu gani? Mvua ikaendelea kuanguka, navyo vijito vidogo vikazidi kujiunga pamoja katika mkondo mmoja. Ndipo akatambua kile kilichokuwa kikitukia—

Kubebwa kwa udongo.
Uharibifu, kumomonyoka kwa udongo.
Wizi, kunyang'anywa ardhi yetu.

Na hiki ndicho kilichokuwa kilio, kilio katika kila mgongo wa ardhi. Yamkini wale simba waliolala usingizi hawangelala tena, kwa sababu walikuwa wakiomboleza, kuulilia udongo wao. Ardhi ilikuwa kitu cha muhimu sana kwa kabila lao. Hiyo ndiyo iliyokuwa sababu ya Kinuthia, na wengine mfano wake, kuingiwa na hofu juu ya kujiingiza kwa Mzungu katika kuitwaa ardhi yao. Walikichukia kitendo kilichokuwa kimefanyika Kiambu, Nyeri na Murang'a. Wakashuku huenda kitendo kama hiki kikatokea huko kwao, kwani wakulima Wazungu pamoja na wamisioni wa Siriana walionyesha nyuso tamaa za aina hiyo hiyo. Naye Waiyaki akafikiri na kujiuliza kama maneno ya Mugo wa Kibiro yalikuwa ya kweli. Siku moja Mzungu angeondoka na kwenda zake. Kwa muda Waiyaki akamkumbuka baba yake pamoja na ule unabii.

Ghafula, Waiyaki akaingiwa na hasira, siyo hasira juu

ya Mzungu au juu ya Kinuthia. Alikasirika kwa ajili ya ile mvua iliyokuwa ikinyesha. Ilikuwa ikimung'unya udongo, siyo hapa peke yake bali pia kila mahali. Hii ndiyo sababu ardhi, mahali pengine, haikuwa na manufaa yo yote kwa watu baada ya udongo uliofaa kwa mimea kuchukuliwa na maji. Kwa muda, Waiyaki akajiona kama mtu aliyekuwa akipigana na mvua. Mfulilizo wa matone ya mvua yaliyokuwa yakishindana ukageuka kuwa matope, kitu kichafu. Akatulia na kupungukiwa na hasira. Akaanza kusikia kicheko moyoni. Hata hapa, katika jambo hili la maumbile, angaliweza kuliona hitilafu, jambo lenye kutatiza. Mvua iliianguka juu ya udongo. Kule kuanguka kwa mvua yenyewe kungalikuwa baraka au laana. Waiyaki alikuwa na tabia yenye kuvutwa na mambo kwa urahisi sana.

Mvua ikakoma kunyesha. Vijito vidogo vya maji vikaendelea kutiririka na kumung'unya udongo. Sasa ulikuwa wakati wa kwenda nyumbani. Kipindi chote cha masomo ya alasiri kilikuwa kimepotea bure. Hapakupatikana jawabu lo lote. Daima ingeendelea kuwa hivyo. Alitazamia kuongea na wazee ili kuona jinsi watakavyofanya.

'Nafikiri ingekuwa bora kuwaruhusu watoto kwenda nyumbani,' Waiyaki akawaambia wenzake. 'Kamau, utawaambia kuleta majembe na miiko kesho? Labda inatupasa kuikandika udongo nyumba hii kwani sasa tumepata maji ya kutosha.'

Ni kweli jumba lenyewe lilihitaji kukandikwa udongo Hata kutoka mahali aliposimama, Waiyaki angaliweza kuona nyufa na mashimo makubwa yaliyokuwako kote ukutani.

Kengele, kipande cha chuma kilichotundikwa nje kwa kamba, ikapigwa. Dakika chache baadaye makelele ya watoto yaliweza kusikika kila mahali. Shughuli ya siku hiyo shuleni ikaisha.

# *Sura ya kumi na nne*

Marioshoni, kama shule ya Waiyaki ilivyokuwa ikiitwa, ni shule iliyokuwa na sifa sana kote nchini. Ilikuwa na historia. Ilikuwa shule ya watu wenyewe, iliyojengwa tangu watu walipojitenga na kuuvunja uhusiano baina yao na Siriana. Hii ndiyo iliyokuwa nia ya Waiyaki, na hata sasa hakuelewa kabisa jinsi azimio lake hili lilivyofanikiwa kuleta mazao haraka namna hiyo. Aliliona jambo lenyewe kuwa kioja cha kustaajabisha, ambacho hakikutokana naye mwenyewe. Yamkini ni bahati iliyosababishwa na maumbile. Visa na vioja vilikuwa vimetukia kufuatana, kimoja baada ya kingine, ambavyo viliharakisha hali ya mambo katika maisha ya hapa milimani. Yalikuwa majira ya mavuno mengi; kikaja kifo cha Muthoni; kisha kuwekwa kwa sheria kali katika Siriana, ambazo ziliwanyima watoto wa giza nafasi ya kupokewa shuleni, watoto wote wa wazazi waliokataa kulaani tohara. Waiyaki angaliweza kuikumbuka hali ya hofu na wasiwasi iliyoletwa kote milimani na visa hivi.

Kifo cha babaye kilimshtua hata akavunjika moyo, nusura kumtia ganzi. Hangaliweza kufafanua wazi, lakini kifo cha Chege, ijapokuwa hakikuja bila kutazamiwa, kilimfadhaisha na kumletea hofu. Halikuonekana kuwa jambo la haki kwa Chege kufariki wakati huo. Ingekuwa bora kama angaliishi zaidi. Naye Waiyaki akaendelea kama mlevi, bila kujua la kufikiri au la kufanya. Alikuwa ameifikia hatua ya kuwa mtu mzima ghafula, pasipo kutazamia. Sasa alikuwa peke yake, kujitegemea na kujiongoza maishani. Ni wakati huo, wakati alipojiwa na mawazo ya aina hii, ndipo alipofikiri shauri la kuwa na maskuli yao wenyewe. Lakini angelifanya nini kijana kama yeye? Yale yote yaliyotukia yalikuwa na maana kwamba hangeliweza kurudi Siriana tena milele. Saa yake ya kufanya kazi na kuwatumikia watu wake ilikuwa imewadia.

Kwa kuianzisha elimu hii, kwa njia ya watu kujisaidia wenyewe, Waiyaki alijaliwa kutambua kwamba huu ulikuwa utume na utumishi kamili wa maana. Hii ndiyo iliyokuwa shabaha yake aliyojitahidi kuifuata kwa matumaini, juhudi na kwa hamu. Alifanya ziara kutoka sehemu moja hadi sehemu nyingine, kote katika nchi hii ya simba waliolala usingizi. Akawakuta watu waliokuwa na moyo wa hamu kubwa. Naam, simba waliolala walikuwa wakiamka sasa. Miti, ndege na njia zote mahali alipopitia, vyote vilimfahamu, vikamtambua mtu huyu aliyejitoa kuitumikia nchi yake.

Lakini siyo hapa tu ambapo jambo la aina hii lilikuwa likitukia. Juhudi na moyo huu mpya ni jambo na msukosuko kamili uliozuka wakati mmoja kote katika ardhi ya Gikuyu, kutoka Kerinyaga hadi Kabete.

Shule zilijitokeza na kuota kama uyoga. Mara nyingi shule haikufikiriwa kuwa kitu kingine isipokuwa kibanda lilichojengwa haraka na kuezekwa kwa nyasi. Na humo

zikasimama ishara za kuonyesha kiu cha watu cha kutaka kuujua mwujiza na uwezo wa Mzungu. Wachache wao walihitaji kuishi maisha ya Mzungu, lakini watu wengi walikuwa na hamu ya jambo hili tu, mwujiza huu mpya. Shughuli hii ya kujenga pamoja na kutenda pamoja bega kwa bega, ilikuwa desturi ya kabila hili tangu hapo awali, kufanya kazi wote pamoja kwa ushirika na kwa hiari. Kilikuwa kitendo cha kujitoa kabisa ili kuwa na kitu chao wenyewe, ambacho kilichochewa na mawazo yao ya siku za mbeleni.

Lakini ilikuwa zaidi ya hivyo. Kutahiri ilikuwa mila ya maana sana katika kabila hili. Kuliwaleta na kuwaunga watu pamoja, kulifunga pamoja kabila zima. Kilikuwa kiini hasa katika muundo wa jamii nzima, kitu kilicholeta maana halisi maishani mwa mtu. Maliza mila na desturi za watu, nawe utashuhudia kwamba kile kiini, chanzo halisi kilichoko rohoni, ambacho hulishikamanisha na kulifunga pamoja kabila zima, kitakuwa kimeondoka. Mwito ulikuwako hewani. *Gikuyu karing'a*, hifadhi kabila lako, kuliweka safi na kamilifu. *Tutikwenda irigu.* Ulikuwa mwito wa rohoni, hoja ya moyo.

Muda mfupi baadaye shule zenyewe zilijaa watoto kuliko kiasi, watoto waliokuwa na njaa ya ule mwujiza. Darasa lilikuwa na watoto wengi waliosongana. Nao walimu, mtu ye yote tu aliyeweza kupatikana kutoka Siriana, waliketi mbele ya watoto, ambapo walikodolewa macho madogo yaliyohitaji kunywa ili kukituliza kiu cha elimu. Nao akina mama na baba wakangojea kwa matumaini, ya kuwaona watoto wao wakirejea nyumbani pamoja na ujuzi na hekima tele. Wazazi walijivuna, kujigamba kweli, wakati walipowaona watoto wao wakirejea jioni hali nyuso zao zikitiririkwa na machozi.

'Umepigwa? Basi tulia. Wewe u kijana na *yeye yule* ni

*mwalimu.*'

'Huyo ni mwalimu kweli. Anawachapa sana.' Na akisema na mwalimu, anayepita kijijini—

'E-we, Mwalimu!'

'Naam?'

'Wapige sana. Tunapenda wajifunze.'

Watoto waliingiwa na ule moyo uliokuwa na wazazi wao. Yamkini waligundua kwamba ndio waliokuwa tumaini na utukufu wa kabila lao. Ingawaje katika mabadiliko yote hayo kulikuwako na watu wengine waliodumu katika maisha ya kale, pasina kugeuka upande huu wala ule.

Waiyaki alikuwa mwalimu mkuu katika shule ya Marioshoni. Alikwenda kila asubuhi na kurudi nyumbani wakati wa jioni. Huo ndio uliokuwa wajibu wake daima. Aliridhika na kuufurahia utumishi wake huo. Mwendo wake huo wa kutembea miguu ulimpa nafasi ya kuyafikiria matatizo mengi yaliyohusu elimu. Hamu yake ilikuwa ya kuwatumikia wote na kuwatimizia mengi kwa ukaminifu. Lakini chuki na utengano mkubwa, jambo lililosababishwa na kifo cha Muthoni, lilitosha kumletea wasiwasi.

Kulikuwako na Wakristo walioongozwa na Joshua, watu wa Joshua, kama walivyojulikana wakati mwingine. Makao yao? Makuyu. Kisha walikuwako watu wa kabila, ambao siku zote wamekuwa wakiipinga Misioni, pamoja na imani hii mpya. Kameno, kama ilivyokuwa, ndiyo yaliyokuwa makao yao. Zile sehemu zingine ziliufuata mtindo huo huo. Kwa hiyo ule ugomvi wa zamani ukaendelea, wakati mwingine ukajigeuza hivi na vile. Wote ukaendelea kuwa mzozo uliotatiza, ambao ulienea kote, lakini kwa njia yenye utulivu, utulivu wa watu wa milimani. Je, watu kama Waiyaki walikuwa watu namna gani? Si kweli kwamba alielimishwa na Mzungu? Na si kweli

kwamba hiyo ilikuwa sehemu mojawapo wa hiyo imani, imani hii mpya? Kundi la Kameno lilikuwa limeongezewa nguvu na kundi lililojitenga ambalo liliongozwa na Kabonyi. Waiyaki alijiona mwenyewe kuwa anasimama nje pasina kuhusika kamwe katika mzozo huu. Hata wakati mwingine alijifikiria kuwa ametengwa na kuachwa kuishi peke yake.

Ingawaje ni hivyo, katika hali ya aina hii, Waiyaki bado alikuwa akijivuna. Alijivuna kwa ajili ya sehemu aliyokuwa ametimiza, ijapokuwa ni ndogo, lakini ni sehemu ya maana sana, kuwachochea na kuwaamsha watu wa milimani, simba waliolala usingizi mzito. Na ndani yake akawaza, ijapokuwa si kwa mawazo yaliyobainika, kwamba ingekuwa bora kuwapatanisha adui hawa wawili wanaojitahidi kushindana.

Sehemu yake aliyoifanya, hata hivyo, haikumridhisha. Alijisikia kuwa na njaa ya utendaji zaidi. Akatamani kuitimiza sehemu yenye maana zaidi, shughuli ambayo ingemridhisha kwa ukamilifu. Lakini jambo lenyewe lilionekana kuushinda uwezo wake, kwani ni tatizo lililofungamana na hali ya maisha ya watu wa kabila lake. Waiyaki sasa alikuwa mtu mrefu mwenye nguvu, ambaye alionekana machoni pa watu kuwa mtu mwema. Lakini hicho hakikuwa kitu cha kuwashangaza watu juu yake. Kitu kilichowastaajabisha zaidi ni macho yake. Yalihuzunisha na kupendeza pia. Lakini pamoja na hayo, yalitambulikana kama macho yanayoamuru pamoja na kusihi. Ni macho yake yaliyoidhihirisha hamu yake, kule kutamani kwake kwa kitu kingine zaidi, ambacho kingalimridhisha kuliko mengine yote.

Wakati mwingine tamaa yake hii ilimhimiza kufanya kazi kwa nguvu sana. Waiyaki alikuwa hodari katika kazi za mkono. Kwa ajili ya bidii yake hii, pamoja na ule ushu-

pavu wake katika kujitolea kuwatumikia watu, watu wa milimani walimpenda na kumstahi. Yamkini ule moyo uliokuwa na baba yake ulikuwa ndani yake pia.

Kijana kama yeye. Jambo hili lilikuwa la kuwatatiza watu. Kijana hangaliweza kutazamiwa kuongoza au kusimamia jambo lo lote lililokuwa la maana.

'Labda ni kwa ajili ya ile elimu aliyopata kutoka kwa Mzungu!' wakasema.

'La! Wewe humkumbuki wakati alipokuwa mvulana mdogo?'

'Ndiyo—kuchekesha na kustaajabisha daima—mtoto aliyejawa na matendo ya kishujaa, ijapokuwa aliyatenda kimyani.'

'Ni kutokana na jamaa yake, ambapo alizaliwa. Humkumbuki baba yake?'

'Ndiyo. Alikuwa——'

Waiyaki alianza kuwa fahari ya milimani na fahari ya Kameno. Walikuwa wameanza kumwita bingwa mwenye kutetea mila na desturi za kabila lake.

# *Sura ya kumi na tano*

Alishindwa kupata usingizi. Miale membamba ya mbalamwezi ilipenya kwenye nyufa za ukuta na kuangaza sehemu mbalimbali za sakafu ndani ya kibanda. Haikuwa na maana kutazama patupu katika giza zito, liliopotoa umbo la kila kitu. Waiyaki alihitaji kuzungumza na mtu. Hili ndilo jambo lililomlemea na kumsumbua: hoja ya kumpata mtu wa kushauriana naye juu ya matakwa na matarajio yake. Maazimio yake kuhusu elimu. Haja ya thibitisho na kuwekwa huru. Mara mbili alijaribu kumwarifu mama yake, kumwuliza swali. Lakini kila aliposimama mbele yake na kuisikia sauti hafifu ya mamaye, alijikuta kuwa anazungumza mambo mengine yasiyohusu. Lilikuwa jambo la kushangaza kuona kwamba ule mtikisiko wa sauti ya mama yake uliwahi kusababisha shaka moyoni mwake.

Lakini, licha ya yote hayo, je, tamaa yake ilikuwa nini hasa? Alikuwa na shauku ya kitu gani? Je, alikijua kitu chenyewe ambacho alikihitaji? Matumaini yake pamoja na

tamaa yake zilizidi kumrudia mara kwa mara. Zikamfuata katika maisha yake yote.

Hakupenda kufikiri. Lakini fikara zilimjia zikamjia na kufurika rohoni mwake. Kurasa za kumstaajabisha zilijifungua zenyewe mbele yake. Dada yake mdogo ambaye alifariki mapema kabla ya wakati huo ndiye mtu wa pekee aliyekuwa rafiki yake wa moyoni. Alimpenda sana, ikiwa aina hii ya ushirikiano wa karibu zaidi unaweza kuitwa upendo. Alifikiri alikuwa akiipenda milima hii pamoja na watu wake. Lakini hao wote hawangeliweza kumpatia kile alichokipata kutoka kwa dada yake. Huo ni wakati mrefu uliopita, wakati alipokuwa mtoto mdogo, majira mengi ya mwakani kabla ya kuzaliwa kwake mara ya pili. Alishangaa kwa nini aliukumbuka wakati huu. Lakini alikuwa amekwisha kufariki. Nacho kifo kilikuwa mwisho wa kila kitu hapa duniani. Baada ya kuzikwa mtu huwa amegeuka kuwa roho. Waiyaki akashangaa na kujiuliza kama dada yake alikuwa pepo kweli. Pepo mchanga mwema. Je, yamkini alikuwa akimsikiliza na kumtazama? Akashtuka na kutazama upande. Akajiona kuwa na hatia.

Waiyaki alikuwa akiyaamini mambo ya uchawi, pamoja na kuyaamini mambo yanayotokana na bahati mbaya. Alikuwa na imani sawa na imani ya watu wa milimani. Misioni ya Siriana haikuwahi kumgeuza hata kidogo. Baba yake alikuwa amemwonya kujihadhari asije akaambukizwa na kupotoshwa na njia za Mzungu. Lakini, hata hivyo, wakati mwingine aliingiwa na shaka. Je, ile elimu aliyojitahidi kueneza milimani, halikuwa ambukizo, upotovu na uharibifu?

Alihitaji kulala. Akagaagaa kitandani na kujaribu kufumba macho yake ili kuyaepuka mawazo mengi yaliyojaa kichwani mwake na kumsumbua. Aliwaza: Kuna jambo lisiloeleweka juu ya kuja kwa Mzungu. Hakupata

upinzani wo wote kutoka milimani. Hivi sasa ameisha kujipenyeza hadi ndani kabisa katika kiini cha nchi. Hata amejaliwa kueneza ushawishi wake na maongozi yake kwa watu. Ushawishi wake ungalikuwa kitu cha kusababisha farakano miongoni mwa watu. Muthoni alikufa kutokana na farakano lililosababishwa na kuja kwa Mzungu. Alikufa akiwa katika ushupavu mwingi, pengine akinuia moyoni kushindana, na kujitahidi kurekebisha mambo ili kuifikia nuru. Tangu kufariki kwake kila kitu kimeendelea kuharibika. Hali ya mambo imeendelea kutoka ubaya hadi ubaya zaidi. Na pengine, mwito wa utiifu na uasi umekuwa ukiwatatiza na kuwasumbua watu wengi moyoni, ijapokuwa ni katika hali ya kimya. Si watu wengi walioonyesha ujasiri kama Muthoni alivyofanya. Waiyaki akashangaa na kujiuliza yeye alikuwa wapi. Je, yamkini alikuwa katika kujitahidi kuleta amani na utaratibu mwema, ambao ungalileta mwanga na kulifukuza giza?

Sura ya dada yake; ya Muthoni, na mifano mingine mingi ikamjia fikirani mwake, upesi mfulilizo. Vilikuwa vivuli visivyokuwa na umbo halisi; vivuli vilivyotokea na kutoweka ghafula; wakati mwingine vikatokea pasina kufanya lo lote. Kisha, kwa muda mfupi sana, maisha yake yakageuka doa moja jeupe. Lakini kwa muda mfupi tu. Ndipo ukaja ukungu, giza zito lisilodhihirika. Ile busara yake ya kuweza kuona mbali, pamoja na kuyaona matokeo ya mambo, ilikuwa imemtoweka. Akajilaza chini, kimya bila kujimudu. Akaingiwa na hofu hata asiweze kujua la kufanya wala namna ya kufikia suluhu.

Ukungu ukaanza kutoweka taratibu. Kingo zikaanza kujitokeza. Akaanza kuuona mfano wa kitu kilichoendelea kujitokeza katika ukungu mwembamba uliokuwa ukitoweka. Waiyaki akasubiri kuuona mfano wenyewe ukijigeuza kuwa patupu, lakini haukufanya hivyo. Umbo

lenyewe likaendelea kusimama imara na dhahiri. Hangeliweza kuuepuka wala kuutisha ili kumwondokea. Akaupeleleza kwa makini, hata kwa muda fulani akapata kuvutiwa na kupendezwa sana. Ulikuwa mfano wa mwanamke, lakini hakuweza kupambanua alikuwa nani.

Hata huu pia ulitoweka. Lakini hangaliweza kupata usingizi. Haikuwa vyema kuendelea kuketi kitandani na kutazama patupu katika giza lisilopenyeka.

Akaondoka kitandani, lakini kikafanya makelele wakati alipokuwa akiondoka. Akavaa nguo taratibu hali akijisikia kuharakishwa moyoni, hamaniko la mapenzi kwa kufikiri jinsi atakavyomkaribia mwanamke wake huyo. Akaondoka na kutoka nje; akahitaji kwenda Makuyu kumwona Kamau, au mtu mwingine ye yote; mtu ambaye yamkini atamwelewa, yaani mtu wa kuzungumza naye.

Mwezi pia ulikuwa macho. Kukodolea kwa macho ya mwezi kulikuwa kukali, ijapokuwa kuona kwake kulikuwa dhaifu. Mgongo wote wa ardhi pamoja na kila kitu, vyote vilijivika mavazi meupe yaliyong'aa kwa utukufu. Navyo vitu vidogo ambavyo wakati wa mchana vilionekana kuwa vitu vya kawaida, sasa viligeuka kuwa vitu vingine visivyokuwa vya kawaida, vitu ambavyo si vya hapa duniani. Si tu kwamba vilivutia na kutamanika, bali pia viliogofya. Waiyaki akatega masikio yake kusikia sauti kutoka po pote; lakini kote kulikuwa kimya. Alipokuwa akitembea katika njia iliyopitia kichakani na msituni, ule ukimya, pamoja na kule kung'ara kwa mwezi, kulionekana kuwa jambo geni ambalo lilikuwa na uwezo wa kupumua kama kwamba lilikuwa hai. Waiyaki akatamani kujaliwa, ijapokuwa ni kwa muda tu, kuwa pamoja na roho ya baba yake. Lakini ghafula akashangaa na kuingiwa na wasiwasi. Akatulia na kukaa kimya. Kisha hali ya uzito wa moyo ikamwingia,

nayo ile hamu ya kumpata mtu wa kuzungumza naye ikaongezeka sana ndani yake. Ule uangavu wa mwezi sasa ulionekana kuwa kitu halisi, chororo na wazi, ambacho kingaliweza kukamatwa. Akavutiwa na kuridhika kwa mwujiza wenyewe. Akanyosha mikono yake, akatamani kuukumbatia mwezi kifuani ili kuisikia pumzi yake nyororo na tulivu, kwani alikuwa akiamini kwamba mwezi ulikuwa ukimsikiliza. Wakati huo misuli yake, pamoja na kila kitu mwilini mwake, ilijikaza na kutikisika kwa njia ya kumdhihaki.

Mara nyingine tena akajisikia kutokuwa mtulivu. Ndipo ile tamaa ikamjia tena. Ikamjaa na kumsumbua nusura kumpasua. Kutamani. Kutamani. Je, hii ndiyo iliyokuwa hali ya maisha? Kutamani kutupu, pasipo kuridhika? Ama mtu ataendelea kuishi maisha ya kuonea shauku na kumfuata mwingine kama anavyofanya mnyama mkali asiyeweza kumwacha mtu? Waiyaki hakujua. Yamkini hapakuwa na mtu mwingine aliyejua. Ilikupasa kuishi hivyo. Waiyaki alihitajika kulitumikia kabila lake pasina kujifikiria yeye mwenyewe, ila kufikiri juu ya wengine. Kwa muda mrefu sasa amejitahidi kujinyima kwa manufaa ya watu wake. Lakini pamoja na hayo yote, jambo hili lilizidi kumfuata.

Ghafula Waiyaki akafikiri amekwisha kujua ni kitu gani alichokuwa akikionea shauku. Uhuru. Akahitaji kukimbia, kukimbia sana, kukimbia po pote. Au kurukaruka na kutangatanga kila mahali, kama pepo, pasipo kuwa na kusudi maalum. Kisha angalikuwa na kila kitu——kila ua, kila mti—au angaliruka juu angani kwenye mwezi. Hili ni jambo lililowezekana. Kwa hiyo Waiyaki akayainua macho yake kutazama juu angani. Moyo wake ukajiunga na kupatana na mwezi. Lakini akashindwa kukimbia au kuruka juu.

Wakati wote huo Waiyaki alikuwa akitembea kwa miguu. Akafika mtoni Honia. Nyenje waliendelea kutoa sauti zao nyembamba zisizokuwa na kikomo. Kule kupwita kutulivu kwa mto kukairudisha sauti rohoni mwake. Akafarijika moyoni. Kwa uangavu wa mwezi maji mtoni yalionekana kuwa kitu cha kushangaza. Akavuka mtoni, kisha akaanza kuupanda mwinuko, kuifuata njia ya ng'ombe ambayo ingalimwongoza hadi kwenye kijiji cha Joshua, Makuyu. Huko angalikwenda kumwona Kamau. Lilikuwa jambo la kustaajabisha jinsi maisha yao wote watatu, Waiyaki, Kamau na Kinuthia, yalivyopatana na kutembea pamoja, katika barabara moja, ambapo yalikabiliwa na mikasa ya aina moja. Walipokuwa vijana walikwenda kulisha mifugo yao pamoja. Huko Siriana, walikwenda pamoja. Ni baada ya kutahiriwa kwa Waiyaki ndipo tu walipoachana kwa muda. Kamau alitiwa jandoni miezi michache baada ya kuvunjika kwa uhusiano baina ya watu na Siriana. Na sasa walikuwa wamejiunga pamoja tena huko Marioshoni. Kwa muda mfupi Waiyaki akaingiwa na mawazo yenye furaha na kuwakumbuka Kamau na Kinuthia, pamoja na maisha yao ya hapo mbeleni wakati walipokuwa shuleni.

'A!' Akasimama ghafula na kutazama juu. Alikuwa karibu kugongana na mwanamke. Hakulitamka neno jingine wala kusogea hatua nyingine mbele. Nyambura alikuwa anasimama mbele yake kama mtu aliyekuwa na mashaka mengi.

'Kumbe ni wewe?' akasema mwishowe ili kuepuka hali ya ukimya iliyokuwapo.

'Sikujua ilikuwa wewe,' Nyambura akasema upesi kisha akageuka kutazama kando kutoka mabegani. 'Nisamehe, nilikuwa nimepotea katika mawazo mengi.'

Waiyaki hakuwa ameonana na Nyambura mara

nyingi hapo mbeleni. Kwa hiyo, kila walipokutana walikuwa kama wageni. Waiyaki alikuwa akifikiri juu ya siku moja wakati alipomwona Nyambura kutoka mtoni Honia. Alikuwa akibeba kibuyu cha maji mgongoni. Waiyaki aliketi chini mahali palipoinuka, akafahamu kwamba Nyambura angepitia mahali hapo. Kwa hiyo aliona haya kidogo hata akajificha kichakani. Akamtazama wakati alipopanda milimani kwa kujikokota hata akatoweka kabisa. Kisha akarudiwa na hali yake ya kawaida. Huo ulikuwa wakati mrefu uliopita. Tangu hapo Waiyaki hakujisumbua kufikiri juu ya Nyambura, mpaka usiku huu wa leo. Lakini sasa, kwa ghafula, Waiyaki akaligundua jambo fulani fikirani mwake ambalo halikugeuka na kutoweka.

* * *

Nyambura alikuwa akimwogopa baba yake. Alijua kwa hakika kwamba babaye angaliudhika kama angalimwona anasimama humo. Mara nyingi amekuwa akiishi kwa ukiwa. Kifo cha Muthoni kilikuwa kimemnyima rafiki mwenzake wa pekee, ambaye alipata kuwa naye maishani. Kwa hiyo sasa alikuwa akienda mtoni peke yake. Alikwenda kanisani peke yake. Wakati mwingine alijitahidi kufanya urafiki na msichana mwingine, mmoja au wawili, jirani zake, lakini hapana hata mmoja wao angaliweza kuwa kama Muthoni. Mara nyingi Nyambura alilia machozi baada ya kumkumbuka Muthoni, kote walikokwenda pamoja, na siri zote walizonong'onezana, ambazo zilikuwa zimemjaa fikirani wakati huo wote, nusura kufurika. Kisha angaliweza kuyasikia maumivu; maumivu yaliyomkamua rohoni na kuuacha moyo mkavu hivi kwamba hangaliweza kutokwa na machozi zaidi. Wakati mwingine angaliweza kwenda mbio hadi mtoni Honia,

ambapo aliketi kuutazama mtiririko wa maji kwa utulivu. Halafu alirejea nyumbani hali akiwa na amani moyoni. Kwa hiyo mto wenyewe, hasa mnamo siku za Jumapili, ndio uliokuwa rafiki yake. Alikuwa na mahali maalum ambapo alikwenda daima. Kwa baba yake Nyambura alijitenga na kukaa kimya, ijapokuwa alimtii katika kila jambo. Hata iwapo alimfikiria Muthoni kuwa mkosaji kwa kutomtii baba yake, lakini alimfikiria Joshua kuwa alihusika pia katika kifo cha dada yake. Aliamini kwamba kutahiri kulikuwa dhambi. Hata wakati mawazo ya aina hii yalipomjia kichwani, alistaajabu kama kifo cha Muthoni hakikuwa adhabu kutoka mbinguni. Hata hivyo, hangaliweza kumshtaki Muthoni kwa ajili ya kujiingiza katika dhambi hii.

'Mwambie Nyambura kwamba ninamwona Yesu.' Daima aliyakumbuka maneno haya na kuyashika sana. Alimshukuru Waiyaki kwa ajili ya kumletea maneno hayo. Lakini Nyambura alikuwa akistaajabu juu ya Waiyaki, kwani hakuweza kumfahamu kwa ukamilifu. Alielimishwa katika kituo cha wamisioni lakini hata hivyo, sasa alikuwa kiongozi wa kundi lililojitenga na kuuvunja uhusiano baina yao na Siriana. Si ilijulikana kote kwamba kijana huyu ndiye aliyeanzisha shule za watu wenyewe? Shule ya Marioshoni ilikuwa na sifa kila mahali. Lakini Nyambura alimfikiria Waiyaki kuwa mtu mwenye kujivuna. Sababu yake ni kwamba kila wakati walipokutana, Waiyaki hakuthubutu kusimama na kuongea naye. Yamkini alikuwa akimwogopa Joshua. Siyo kwamba Nyambura alikuwa akimtamani Waiyaki kwa vyo vyote; lakini, haja yake mara nyingi ilikuwa ya kuzungumza juu ya kifo cha dada yake, pamoja na mtu kama yeye, ambaye alikielewa barabara. Waiyaki ndiye mtu wa pekee ambaye alikuwa na uhusiano mkubwa zaidi na

Muthoni. Hata ilikuwa vigumu kwa Nyambura kuwaza juu ya Muthoni bila kumkumbuka Waiyaki na kumwona katika mawazo. Wakati mwingine Nyambura angalifikiri ingekuwa bora kama Waiyaki alijiunga pamoja nao, kama rafiki yao, mapema kabla ya wakati huo. Alikuwa kijana sana, lakini alikuwa na uwezo pamoja na kuyafahamu mambo mengi. Nyambura angaliweza kuongea mambo mengi pamoja naye. Hakujaliwa kuonana naye mara nyingi, lakini kila walipokutana, alimngoja Waiyaki kusema kwanza, ili Nyambura apate nafasi ya kuongea zaidi. Lakini, kama ilivyokuwa desturi yake, Waiyaki alipita haraka baada ya salamu fupi. Ni mtu asiyefahamika; mtu wa kustaajabisha. Wakati mwingine alikuwa akimwogopa na kufikiri alikataa kuongea naye makusudi, kwa sababu tu kwamba alikuwa bintiye Joshua.

* * *

Mara nyingine tena Nyambura akageuka na kutazama kutoka mabegani, kuelekea kwao nyumbani. Akastaajabu kama ilimpasa kusimama au kuendelea mbele katika safari yake. Ndipo akaisikia sauti ya Waiyaki.

'Naenda kumwona Kamau.'

'Nami Johana. Baba yangu amenituma kwenda kumwambia aje kwetu usiku wa leo.'

Kulikuwako na muda mfupi wa kimya. Kisha wote wawili wakaangua kicheko. Moyo wa Waiyaki ukaanza kumpigapiga kwa haraka.

'Basi tunaweza kwenda pamoja,' Waiyaki akadokeza kama kutoa shauri. Wakaanza kutembea polepole. Waiyaki akapotea katika mawazo hata asipate la kusema tena. Alikuwa akifikiri juu ya msichana huyu. Muthoni ndiye aliyekuwa sababu ya kukutana kwao hapo mbeleni. Wakati huo Nyambura alionekana kuwa mrefu na mwenye

umbo lililovutia. Sasa Waiyaki anaweza kuiona hali ya mwanamke halisi ndani yake, kutokana na mbalamwezi iliyokuwako.

'Unakwenda kufanya nini kule,' Nyambura akauliza.

Waiyaki akafikiri na kujiuliza mwenyewe, 'Naenda kufanya nini?' Ndipo fikara nyingine ikamjia, akafahamu kwamba hakuwa na sababu ya kumwona Kamau. Siyo sasa. Kisha akafikiri juu ya watu na kujiuliza watasema nini ikiwa watamwona akitembea pamoja na Nyambura. Juu yao mwezi uliwatazama na hata kuangaza kote nchini. Nyambura hakuwa ametahiriwa. Lakini huo haukuwa uhalifu. Jambo fulani lilizuka baina yao, kama wanadamu nafsi mbili, ambalo halikuhasiriwa na dini, hali mbali mbali ya maisha ya watu, mila au desturi za watu za kikabila.

'Ni kumwona Kamau tu, pamoja na jamaa yao.'

Nyambura akaudhika kidogo. Akafikiri Waiyaki anakwenda kumwona Kabonyi ili kuongea juu ya shughuli zao.

Walikwenda hata wakafika mahali ambapo njia ziliachana. Wakasimama kama watu walioshikamanishwa pamoja na kitu fulani kisichojulikana, kitu kilichokuwa kando. Labda ulikuwa ule mwujiza wa mwezi, ndio uliowazuia kwenda, hata ukawafanya kupandwa mumo humo njiani. Waiyaki akatamani kucheza ili kumfurahia mwuzaji wenyewe pamoja na ule urembo wa mwezi. Moyo wake ukapiga haraka zaidi; ukapiga kuliondoa giza lililokuwako. Naye Nyambura akazidi kusimama na kutazama kama kwamba alikuwa sanamu nadhifu iliyojawa na wema wote, ambayo ilikuwa katika maonyesho, ambapo mbalamwezi, pamoja na amani iliyokuwako, ndiyo vilivyokuwa mashahidi.

Ghafula Waiyaki akafikiri kwamba ile hamu yake iliyokuwa ikimzidi na kumchoma rohoni, kiasi cha kum-

sumbua sana, ingaliweza tu kutulizwa na kuridhishwa kabisa, kwa kumgusa Nyambura, kumshika mkononi au kuzigusa nywele zake. Akajizuia mwenyewe. Jambo fulani lisilobainika wazi, jambo la kumletea wasiwasi, likamjia polepole kama kitu kinachomnyemelea.

'Unaendelea kufundisha?'

'Ndiyo —'

'Sijaiona shule yenu.'

'Inakupasa kuja siku moja. Mbona basi tusiseme ni kesho, alasiri, baada ya watoto kwenda nyumbani? Nitakuonyesha kote kuzunguka.'

Huo ndio wakati uliofaa zaidi. Walimu na watoto hawangekuwako. Nyambura alikubali. Kwa hiyo wakaagana hata pasina kupeana mikono. Waiyaki akabaki kusimama humo, kumtazama Nyambura wakati alipokuwa akitoweka mbali njiani. Akatembea hatua chache mbele, kisha akageuka ghafula na kusimama tena kutazama nyuma. Hakujisikia kuwa na haja ya kumwona mtu mwingine usiku huo.

# *Sura ya kumi na sita*

Saa kumi kamili. Nyambura hajatokea bado. Karibu watu wote walikuwa wamekwisha kuondoka. Waiyaki aliwapa watoto ruhusa kwenda nyumbani mapema kidogo kuliko ilivyokuwa kawaida yao, kwa sababu wameutumia mchana wote huo kwa kukandika nyumba yao udongo. Yale mashimo na nyufa zilizokuwako ukutani sasa hazikuwapo tena. Kuta zote zinaonekana kama mpya, nalo jengo zima linapendeza macho, isipokuwa paa lake. Hata hivyo, Waiyaki alitazamia kuzungumza na wazazi kuhusu paa hili wakati watakapokutana. Mkutano wenyewe ungekuwa mkubwa kwani watu kutoka katika sehemu zingine wangehudhuria pia. Marioshoni ilikuwa imejipatia sifa nyingi kama kituo mashuhuri cha watu wenye roho mpya, imani iliyoenea na kutapakaa kote milimani. Naye Waiyaki, ijapokuwa ni kijana, alifikiriwa kuwa kiongozi wa shughuli hii inayohusu elimu, ingawa si kwa njia rasmi, shughuli ambayo, hatimaye, haitakuwa na budi kuwaamsha watu wote wa milimani. Siku ya mkutano

wenyewe ilikuwa imewekwa na kutajwa.

Waiyaki akaendelea kungojea. Akaingiwa na wasiwasi. Pengine Nyambura hatafika. Akajisikia kuvunjika moyo hata asijue la kufanya. Mchana kutwa hakuwa na mawazo mengine isipokuwa juu ya kukutana na Nyambura. Kila aliposikia sauti ya miguu alifikiri ni Nyambura. Na kila alipoona kujitokeza kwa kichwa cha mwanadamu, moyo wake uliongezeka kupiga haraka kwa matumaini mengi. Nafsi yake na fikara zake zilijikaza na kumpa maumivu.

Nyambura hakufika. Naye Waiyaki hangeliweza kungoja zaidi. Alikasirika na kufa moyo. Mara yake ya kwanza, Waiyaki akamfikiria Nyambura kuwa msichana mwenye majivuno, ambaye alipata kutajwa na Kamau katika mazungumzo yao. Wakati huo Waiyaki hakumwamini Kamau, lakini sasa amehakikisha kwamba ilikuwa kweli. Kumbe yeye ni mwanamke mwenye majivuno jinsi hii? Yamkini ni kwa ajili ya baba yake Joshua — au ni kwa ajili ya — ? Kwa nini Waiyaki hakulifikiria jambo hili hapo mbeleni? Huenda ikawa aliogopa kugunduliwa na baba yake. Kwa muda Waiyaki akafikiri ila kuiona nafasi, ufa mkubwa uliokuwako katikati yao, kuwatenga. Ulikuwa mkubwa sana kama bonde lililokuwako baina ya Kameno na Makuyu.

Akaondoka kwenda nyumbani.

Nyumba ya mama yake, pamoja na maghala mawili, ziliendelea kusimama pale pale kama zilivyokuwa kwa muda mrefu, kukabiliana, kama kwamba zilitaka shari. *Thingira* ya baba yake ilikuwa imekwisha kuteketezwa kwa moto, kama ilivyokuwa desturi, baada ya kifo chake. Haingewezekana kwa Waiyaki kufikiri juu ya nyumba yao bila kumwona baba yake katika mawazo. Ilikuwa kawaida ya baba yake kuketi nje mpaka ng'ombe wame-

kamuliwa wote; ndege waruke kwenda zao, na jua kutua kabisa. Wakati mwingine angaliweza kuketi mumo humo kwenye mti wa jamii nzima mpaka kuingia na kuenea kwa giza.

Kote kuizunguka nyumba kilikuwako kichaka, ambacho kilishikamana pamoja na msitu mdogo uliojinyosha kwenye mtelemko hadi mtoni Honia. Ng'ambo ya pili kulivuka bonde, kukabiliana na Kameno, ndipo palipojulikana kwa jina la Makuyu, ambapo palikuwa na nyumba nyingi zilizojengwa katika makundi madogo madogo kutegemea jamaa mbali mbali. Kwa kutazama kutoka mbali mtu angalifikiri nyumba zilizokuwako katika maskani ya Waiyaki zilikuwa sehemu mojawapo ya kichaka pamoja na msitu. Lakini, kusema kweli, si kwamba kote kulikuwako na kichaka. Mashamba madogo yalikuwako, lakini hayangeweza kuonekana kwa ajili ya miti. Hivi sasa, maadam kumenyesha, Waiyaki alikuwa na hakika kwamba maisha mapya yenye rangi ya kijani kibichi yangejitokeza; kunde, maharagwe na mihindi, mimea yote hiyo ingeota na kustawi vizuri sasa, kuidhihaki hali ya ukavu iliyokuwako, ambayo iliitisha nchi nzima.

*Njahi* ni msimu wa mvua ndefu. Ndiyo majira ya mvua yaliyopendwa na watu wote, kwani wakati huo kila mmoja alikuwa na hakika ya kupata mavuno mengi. Choroko na maharagwe, baada ya kuota, ziliiletea nchi rangi mpya ambayo iliifanya kuonekana changa. Halafu wakati mvua inapokoma kwa muda na jua kuangaza vizuri, yale majani machanga pamoja na kule kuchanua kwa maua machanga, kuliufanya moyo kufura na kujawa na matumaini tele. Wakati huo wanawake wangeliweza kuonekana mashambani wakilima; la, siyo kulima, bali ni kuongea pamoja na mimea na udongo, katika lugha ya siri. Waliimba nyimbo za shangwe. Nao watoto, hali

kadhalika. Nayo mimea pamoja na miti iliyokuwako karibu, kwa kutikisika kidogo baada ya kuguswa na upepo kidogo, ilionekana kuifahamu furaha ya akina mama. Ungaliweza kubashiri kwamba wanawake walikuwa na furaha kutokana na nyuso zao zilizokuwa angavu.

Siyo wanawake tu, bali ng'ombe na mbuzi pia, walikuwa wamekwisha kuupokea uzima mpya. Waliruka huku na huko, wakatupa mateke hewani pamoja na kuigeuza geuza mikia yao katika namna mbali mbali. Watoto pia walikuwa na furaha. Ulikuwa wajibu wa wale watoto wakubwa kuwalea na kuwatunza wale wadogo. Ungaliweza kuwaona wakitanga-tanga na kucheza kukimbizana ovyo, kama kwamba wazimu au ulevi wa nyuki ulikuwa umewapata. Kwa hiyo walikimbia na kucheza pasina kupumzika. Lakini walijihadhari kuharibu maua. Waiyaki anaweza kukumbuka jinsi alivyozoea kumfuata mama yake wakati alipokwenda shambani. Huko shambani shughuli kubwa ya Waiyaki ilikuwa ya kupanda juu ya mti wa *mwariki*. Mara kwa mara kilio chembamba cha mtoto aliyeachwa peke yake kilisikika mbali huko shambani. Halafu sauti ya mama mwenye huruma ilipaaza juu hewani kuwakemea na kuwaonya watoto wakubwa kukaa karibu na mtoto mdogo anayelia.

Mnamo jioni wote walikwenda nyumbani; bwana na wavulana wakaleta ng'ombe na mbuzi; wanawake wakaleta chakula kutoka shambani, ambacho kingelipikwa na kuliwa usiku huo. Kisha walikaa chini kungoja kuona ni kitu gani bibi mwenye nyumba alichowapikia siku hiyo. Ilikuwa kawaida ya wavulana kuzungumza na kujadiliana wao kwa wao. Lakini mwanamume mwenye nyumba aliketi nje katika mti wa jamaa, ikiwa giza halijaingia bado, ili kujisumbua kwa mawazo ya aina nyingi, au kuzungumza pamoja na wazee wengine ambao wange-

fika kumtembelea wakati huo.

Tangu miaka michache iliyopita, mambo yamekuwa yakibadilika; utaratibu wa majira ya mvua ulikuwa umevunjika. Mvua haikunyesha tena kwa utaratibu mwema uliolingana. Siku za kiangazi zilionekana kuwa nyingi zaidi kiasi cha kuifanya nyasi kukauka kabisa kila mahali. Na wakati mvua iliponyesha, maji yake yaliubeba udongo kuupeleka mbali mtoni. Udongo haukuleta matokeo mema wala kuyajibu maombi ya akina yahe. Yamkini sababu yenyewe ilitokana na Wazungu pamoja na laana ya watu wa Makuyu.

* * *

Waiyaki akatangatanga nje katika mawazo kwa muda fulani. Akamkumbuka baba yake. Akastaajabu na kujiuliza angeonekana kuwa mzee jinsi gani kama angeendelea kuishi mpaka wakati huu. Waiyaki hajapata kumfahamu mzee huyu kutosha. Mara nyingi alijikuta katika hali ya kutatizika, wakati alipojitahidi kuzuzuana na ule unabii wa zamani. Je, yaweza kuwa kweli, kwamba Chege alimfikiria Waiyaki kuwa yule mwokozi aliyetajwa katika unabii huu? Ni yeye, Waiyaki, ambaye atawaondolea mbali Wazungu kutoka katika ardhi yetu? Je, huo ndio ule wokovu uliotajwa? Kisha, itampasa mwokozi mwenyewe kufanya nini na kundi hili la watu, ambalo, pamoja na kiongozi wao Joshua, wamenata na kuwa wagumu — imara sana katika imani hii mpya?

Ndiyo, Waiyaki akataraji moyoni, heri angalijaliwa kufahamu vizuri zaidi.

Siku zote Waiyaki akafikiri juu ya Kabonyi. Hakujua dhahiri jinsi Kabonyi alivyohusika katika ule unabii, au jinsi alivyostahili kumtambua. Hapo kwanza alikuwa mfuasi halisi wa Joshua. Lakini hata hivyo, wakati saa

iliyofaa ilipowadia, ndiye aliyewaongoza wengine kujitenga. Baada ya kifo cha Chege, Kabonyi alikuja na kutwaa uongozi rasmi wa hapa milimani. Yamkini ndiye atakayekuwa yule mwokozi aliyetazamiwa. Je, Kabonyi alipata kujifikiria mwenyewe kuhusika katika jambo hili? Chege alikuwa amemfahamisha Waiyaki kwamba Kabonyi huenda akawa ndiye tu mtu mwingine ambaye anajua kwa kirefu mambo ya ndani kuhusu unabii huu.

Kabonyi alikuwa mwanachama katika kamati ya kusimamia na kuendesha shule. Alijitahidi sana awezavyo kuyapinga maazimio yote ya Waiyaki. Siku moja, wakati Waiyaki alipotoa azimio la kujengwa kwa vyoo, Kabonyi alipinga na kusema kichakani ni mahali palipofaa pia. Lakini, baada ya wazee wengine kusema, azimio lake lilipitishwa. Kabonyi aliendelea kukaa kimya hadi mwisho wa mkutano.

Ingawaje ni hivyo, jambo la kumwudhi Waiyaki zaidi ni yale matamshi ya Kabonyi aliyoyatumia mara kwa mara, kwamba Waiyaki alikuwa mtoto.

'Kijana, sisi tu wazee. Tumeisha kuyaona mengi na kupitia katika hatua nyingi za hali mbali mbali,' ndivyo Kabonyi alivyosema wakati aliponuia kuharibu. Wale wazee wengine walimwita Mwalimu, kama ishara ya heshima.

* * *

Baada ya giza kuingia, Waiyaki aliingia katika chumba chake. 'Nyambura amenikosea.' Hayo ndiyo yaliyokuwa mawazo yake. Lakini mara tu alipomkumbuka Joshua, jinsi alivyomtendea Muthoni, akamsamehe Nyambura. Hata hivyo, ni kweli kwamba yeye, Waiyaki, alikuwa salama, bila kuwa na cho chote cha kuogopa?

Moyoni mwake, Waiyaki aliogopa kuonekana na

Kabonyi wakati anaposimama kuzungumza na bintiye Joshua. Akaichukia sana hali kama hii, hata akastaajabu kama mwenyewe ameisha kuwa mtumwa wa kabila lake. Mienendo yake yote ilikuwa ikitazamwa na kila mtu. Uhuru wake ulikuwa ukiingiliwa na kuzuiwa. Lakini, je, si hayo ndiyo aliyokuwa akihitaji? Utumishi! Utumishi! Siku zote kusimama pamoja na kabila lake, kama alivyofanya baba yake pamoja na babu zake waliomtangulia. Hali ya mambo ilikuwa ikimwelekeza kwenye usukani, kuwa kiongozi. Vema. Iwapo hayo ndiyo yaliyokuwa matakwa ya watu, apate kusimama pamoja na kabila lake, alikuwa tayari kufanya hivyo. Sharti baba yake aliyaona yote hayo.

Waiyaki akajisifu na kujistahi. Akaona fahari kwa ajili ya mtu huyu aliyedumu na kusimama imara peke yake, mikono mitupu. Akaubeba mzigo mzito wenye kulemea, mzigo wa mahitaji na mawazo ya watu, akasisitiza na kuudhihirisha mdomoni mwake, ijapokuwa watu hawakumjali. Ndipo Waiyaki akamkumbuka baba yake kwa uangavu wa moyo pamoja na staha. Hakujiona tena kuwa mtu aliyefungwa na kushurutishwa. Angalijitoa mwenyewe, kwa hiari, kulitumikia taifa lake, kutumika, kutumika. . .

Chumba chake hakikuwa na vitu vingi vya maana: kitanda vivi hivi, meza na kiti kimoja. Chumba chenyewe kilikuwa baridi sana. Cho chote kilichokuwamo kingaliweza kulalamika kwa kuachwa na kutotumiwa kwa muda mrefu. Waiyaki alijisikia kama mdukizi mwenye kujipenyeza katika chumba kilichojaa giza, wakati alipokuwa akipapasa kuitafuta taa yake ya mkono. Angaliweza kutetemeka kidogo kwa woga. Lakini ule uangavu uliokuwako moyoni mwake ndio uliomfanya kusimama imara na kuona fahari.

Wazee hawakumlipa mshahara wa kumtosha. Lakini yeye hakujali. Hiyo ilikuwa sehemu mojawapo ya kujitolea kwake kuwa kafara. Hatimaye watu wake wangekuwa na shukrani kama hiyo ilitosha kuwa malipo mema kwake. Yeye, katika upande wake, ataongeza bidii kustawisha kile alichoanzisha: shule na shule zaidi; kupata elimu ya Mzungu, kama alivyoambiwa na baba yake. Lakini, hata hivyo, Waiyaki hataridhika kwa kupata shule zaidi tu. Itambidi kuhitaji chuo cha juu zaidi, hatimaye, aina ya chuo kikuu ambacho Kasisi Livingstone alizoea kukitaja mara nyingi. Kwani hata angetazamia kupata walimu kutoka Nairobi, Nairobi ilikuwa mbali, mba-a-li sana. Waiyaki hajapata kufika Nairobi. Ingawaje — yote hayo yalikuwa matarajio ya siku zijazo. Hivi sasa wajibu wake mkubwa utakuwa kuikuza shule yake kusudi ipate kuwa mfano mwema kwa wengine.

Akautazama mwali wa moto uliorukaruka na kusababisha vivuli visivyokuwa dhahiri. Kulikuwako na sehemu nyeusi mwa mwali huu wa moto. Moshi ukapanda juu, juu, juu — akayakaza macho yake kuutazama kwa makini, kama mtu aliyechungulia kitu kidogo katika ndoto. Taratibu akakinyosha kidole chake kidogo na kujaribu kuugusa mwali wa moto. Akakirudisha kidole haraka. Haikuwa busara kucheza na moto. Akaudhika sana, hasira kubwa, bila sababu yo yote. Ndipo akamsikia mtu aliyebisha mlangoni.

'Karibu ndani.'

Mlango ukafunguka.

'E-i — Kinuthia.'

'Waiyaki.'

'U mzima?'

'Mzima.'

Kinuthia akasimama kwa muda. Kisha akapita na

kukalia kitanda. Waiyaki akamtazama. Macho ya Kinuthia hayakuthubutu kukutana na macho ya Waiyaki.

'Umefika kutoka—'

'Nyumbani.'

'Mgongo wenu ukoje? Natumai salama.'

'Naam. Yote ni salama. Yukoje mama yako?'

'Sijaondoka kwenda kumwona. Unataka twende nyumbani kwake kuona ni kitu gani tunachoweza kupata kutoka kwake?' Wakaondoka kwenda katika chumba cha mama yake. Waiyaki hakushangazwa na matembezi ya Kinuthia, kwani wao walitembeleana wenyewe kwa wenyewe bila kutoa onyo kwanza.

'Nimesikia kwamba uko katika Chama?'

'Mimi sina habari. Umesikia kwa nani?' Hayo yalikuwa maneno ya kweli. Waiyaki hakuwa amefahamishwa na mtu ye yote.

'E-e, nimesikia kutoka kwa Kabonyi mara tu baada ya shule. Yaonekana kwamba wazee wanakuhitaji uwe karani. Lakini Kabonyi ana hasira. Nimemkuta akimwambia kila mtu kwamba wewe u mtoto sana, hufai kufunuliwa siri za kabila letu.' Kinuthia akanyamaza kwa muda. Kisha, kwa sauti yenye kuonya na kushauri, akaendelea, 'Nadhani Kabonyi hakupendi. Ningalijihadhari kwa mtu kama huyo, kama ningalikuwa wewe.'

Waiyaki akasikia kicheko. Lakini akajizuia kucheka. Akashangaa kwa nini Kabonyi alimpinga na kutompenda jinsi hiyo. Yeye hajamtendea kosa lo lote.

Mama yake alikuwa ameimaliza shughuli yake ya mapishi. Kote katika chumba kukaenea kimya na hali ya huzuni. Kinuthia aliyatokeza hayo wakati walipokuwa wakila chakula. Waiyaki akamtazama mama yake, ambaye aliketi kitako, mbali kutoka kwa meko.

Akampenda na kumhurumia. Ndiye aliyekuwa mwa-

nawe wa pekee. Akajiona kuwa na hatia kwa kutoutumia wakati mwingi pamoja naye. Haikuwa kama hapo mbeleni wakati alipokuwa mtoto. Wakati huo alizoea kuketi karibu naye jikoni, masaa mengi wakati wa usiku. Mama yake alimhadithia hadithi nyingi.

Wakala chakula chao kimya, kisha wakaondoka kurejea katika chumba cha Waiyaki. Akasema: 'Nafikiri umekosea, Kinuthia. Ana sababu gani ya kunichukia? Mimi sijafanya kosa lo lote kwake.'

'Wivu.'

Wakanyamaza na kukaa kimya kwa muda mrefu. Kisha wakaanza kuongea juu ya mambo mengine madogo madogo, kuhusu vijiji vyao na shule. Lakini kabla hajaondoka, kwa ghafula Kinuthia akamwambia Waiyaki, 'Kamau aliniambia alikuona Makuyu jana usiku.'

Waiyaki hakujibu.

# *Sura ya kumi na saba*

Wakati Joshua alipokuwa akihubiri sauti yake ilikuwa na kitu fulani kilichochoma na kushawishi. Maneno yake yalikuwa na uwezo wa kuvutia, kuthibitisha, pamoja na kumwelekeza mtu kwenye ukweli wa mambo ya ndani aliyojifunza, ambayo yalifunuliwa kwake na Biblia.

Kanisa lake lilihudhuriwa na idadi kubwa ya watu, ambao waliizidi nafasi iliyokuwako. Alikuwa kiongozi hodari wa watoto wa Mungu, katika mambo ya dini, ambaye hakuwa na mwingine wa kujitokeza kushindana naye. Alikuwa kiongozi mashuhuri wa wale walioifuata imani mpya. Hivi leo alinguruma: 'Hakuna mwenye haki hata mmoja.' Ilikuwa sauti kali yenye mwito kwa kila msikizi, sauti iliyozidi kuambatana pamoja na ule mwujiza wake wa tangu awali.

Kile Waiyaki alichostahi sana kwa Joshua ni ule uaminifu wake uliokuwa imara milele. Tangu alipoishika na kuifuata imani hii mpya amekuwa mwaminifu daima kwa Livingstone na kwa Mungu. Ule utakatifu wake,

usafi wake wa moyo, pamoja na ugumu na ushupavu wake, havijageuka wala kutikisika. Ikiwa uasi wa Muthoni pamoja na kifo chake, uliuathiri mwenendo wa Joshua kwa vyo vyote, yeye hakuonyesha dalili ya aina hii. Kwa vyo vyote Joshua alikuwa amemtupa na kumpoteza milele. Kwake yeye, Muthoni hakupata kuishi. Mtu wa Mungu angalikuwa na uhusiano gani, baina yake na mtoto wa yule mwovu?

Kusema kweli, kutokana na majaribu haya yaliyosababishwa na Muthoni, imani ya Joshua iliongezeka nguvu na kuwa imara zaidi. Sasa alikuwa akihubiri kwa nguvu zaidi kuliko hapo mbeleni. Yeye kama kiongozi wa mambo ya kidini, wa hapa milimani, alilifanya Kanisa kuwa na juhudi yenye nguvu zaidi katika msimamo wao wa uadilifu katika kujiweka safi na kuupinga uovu. Mila na desturi zote za kikabila zilikuwa mbaya kupindukia. Hazikufaa hata kidogo. Huu ulikuwa uamuzi wa mwisho. Hatutazikubali milele wala kufanya mapatano yo yote. Kwa hiyo Joshua akadumu kuwa thabiti, katika kulihubiri lile neno, na kuziimba nyimbo za msafiri. Joshua ndiye mtu wa pekee aliyesimama imara na kudumu katika imani yake pasina kugeuka upande, kwani hata Chege, ambaye alijitoa kuipinga imani hii mpya hadi siku ya kifo chake, alikuwa ameonyesha dalili ya kulegea na kushindwa, wakati alipomruhusu mwanawe, Waiyaki, kwenda Siriana.

Wakati alipoendelea kuyasikiza mahubiri Waiyaki alimkumbuka Kabonyi pamoja na Chama hiki kipya. Joshua akaendelea kuhubiri. Akaongea kwa kuipaaza sauti juu, kisha akaishusha na kuongea polepole ili kuyasisitiza maneno haya: 'Kwa sababu wote wamefanya dhambi, na kupungukiwa na utukufu wa Mungu.'

Ndiyo. Sauti yenyewe ilikuwa wazi, dhahiri kwa kila mtu, ambayo ingaliweza kutoka kwa mtu wa umri wake.

Jua liliwaka na kung'ara kwa nguvu sana hivi kwamba mabati yaliyozeeka na kuota kutu, ambayo yaliezekwa kanisa la Makuyu, yalisikika yakitoa sauti za kupasuka. Umati wote wa watu waliokuwako kanisani ulikuwa kimya, wakiwa katika hali ya kuvutiwa na kujaa shauku. Walihitaji kulisikia kila neno lililotoka katika kinywa cha mtu huyu wa Mungu, mchungaji wao, mtu aliyejithibitisha mwenyewe kuwa mwamba usioweza kutikiswa na hila za Shetani.

Kwa kuketi katika kiti cha nyuma, Waiyaki angaliweza kumwona Joshua vizuri sana. Lakini hakujua hasa sababu iliyomleta humo. Lilikuwa jambo la kumshangaza, kujikuta mwenyewe katika kanisa la Joshua.

'Je, taifa zima limepata kuiacha na kuibadili miungu yao ya uwongo? Lakini watu wangu wameubadili na kuuacha utukufu wao kwa ajili ya mambo yasiyokuwa na faida. . . Na sasa nikiligeukia Agano Jipya, Agano Jipya ambalo mnalishika mikononi mwenu hivi sasa, tunasoma, "Na Yesu akasema, 'Utafuteni kwanza Ufalme wa Mungu. . . .'" '

Waiyaki akawaza: 'Hakika, mtu huyu anaijua Biblia. Siku zote yeye huyaunganisha maneno yake mwenyewe kwa maneno ya Chuo hiki cha Mungu.

'Kwa sababu hiyo, ndugu zangu na dada zangu, leo nawasihi na kuwaambia, njooni kwake Yesu. Simameni pamoja naye. Mnamwona akipelekwa Msalabani kusulubiwa kwa ajili yenu. Je, mtakimbia kama Petro? Kumbukeni ya kwamba maisha ya hapa duniani ni maisha yanayokabiliwa na majaribu mengi, maisha yenye shida za aina nyingi. Shetani atakujia usiku huu, nyumbani kwako, shambani kwako, au hata hapa kanisani, kisha atakunong'oneza na kukushawishi ili urejee katika maisha ya hapo mbeleni, katika zile njia za giza. "Njoroge na Joshua,"

atakuita na kukwambia, "nifuate. Njia hii pana na rahisi, ambayo unaiona hapa, mwanangu, ndiyo njia ya kweli." Nakuonya, usiisikilize sauti yake. Na tutembee kwa moyo ule ule, moyo usiobadilika, hadi Jerusalem Mpya. Katika mlango wa kumi na nne wa chuo cha Mtakatifu Yohana tunasoma: "Msifadhaike mioyoni mwenu; mnamwamini Mungu, niaminini na mimi. Nyumbani mwa Baba yangu mna makao mengi; kama sivyo, ningaliwaambia; maana naenda kuwaandalia mahali."

'Mahali penyewe sasa pameisha kuwa tayari, kwa ajili yako na mimi. Panawangojea wale walio na imani ya kweli; kundi la wasafiri wenye furaha ambao watadumu katika njia hii nyembamba, watu watakaoonyesha uhodari wao katika kupambana na majaribu pamoja na shida zilizoko . . . Na sasa, wenzangu, leo kama mtaisikia sauti yake, msifanye migumu mioyo yenu . . .'

Joshua akatazama kote kuzunguka. Kwa muda fulani akaonekana kumtazama na kumkazia Waiyaki macho. Lakini sivyo. Alikuwa akiwatazama na kuwafikiria watu wote kwa jumla. Akaongea juu ya wale ambao walikuwa wameuona mwangaza lakini hawakuwa wakitembea katika ile nuru. Akawataja wale waliotamani kutembea katika njia mbili wakati mmoja. Unawezaje kutembea katika njia mbili, katika nuru na katika giza, wakati mmoja?

'Ndugu zangu na dada zangu, hapana mapatano. Bwana wetu hakukubali kufanya mapatano wakati alipo-sulibiwa Msalabani. Hakuchanganya wala kutembea katika njia mbili. Alidumu katika Nuru ya kweli . . .'

Waiyaki akaanza kuingiwa na wasiwasi. Akakumbuka kwamba alipata kukabiliwa na matatizo juu ya watu kama Kabonyi, hata akajiuliza ilimpasa kuwaweka wapi au kuwafikiria vipi. Kisha akajigeukia mwenyewe. Je, yeye mwenyewe alikuwa akisimama wapi? Yamkini haikuwako

nafasi ya kusimama katikati, nusu upande huu na nusu upande ule, baina ya Makuyu na Kameno. Vipi kuhusu kuiunga pamoja migongo yote miwili? Hivi sasa Waiyaki hapajui mahali pake ambapo anasimama. Hajijui mwenyewe. Kwa hiyo akajisikia kuchomwa moyoni na maneno ya Joshua, kuamshwa kutoka mahali alipojificha pembeni katika giza, hata akaingiwa na hofu pamoja na aibu . . . Joshua alikuwa akiongea juu ya wokovu: mtu mpya, kiumbe kipya, maisha mapya. Akapaaza sauti yake. Akalaani na kusikitika. Akasihi; akashawishi, kisha akaonya. Mara nyingine Waiyaki akajilaumu na kujifikiria kuwa na hatia. Hatia ya kitu gani? Labda hatia juu ya mambo yanayohusu ile nuru iliyotajwa au kuhusu ile hali yake ya kutokuwa mwaminifu kwa sauti ya baba yake, wakati alipomwambia, 'uwe mwaminifu kwa kabila lako pamoja na mila ya watu wako.' Na sasa, licha ya hayo, alikuwako ndani, katika kanisa la Joshua. Joshua akamaliza mahubiri. Kwa muda kukawako na hali ya kimya sana katika jengo hili takatifu. Kisha, kwa sauti moja, na kwa moyo mkunjufu wenye hiari, umati wa watu kanisani ukanguruma na kuimba:

*Uhoro mwega niuyu*
*Niukite guku gwiitu*
*Uhoro mwega niuyu*
*Wa muhonokia witu.*

Habari njema ni hii
Iliyokuja katika nchi yetu
Ni habari njema
Ya Mwokozi wetu Yesu.

Waiyaki akajikokota polepole kwa siri na kutoka nje. Akafurahi kwa kujaliwa kuondoka wakati walipokuwa

wakiimba. Alikuwa akijiona mwenyewe kama mdukizi au mpelelezi. Hata alikuwa akisumbuka moyoni wakati alipokuwa akiondoka. Mara tu baada ya wimbo wenyewe kuingia masikioni mwake, aliisikia hamu kubwa isiyokuwa na mwisho, haja ya kukitamani kitu fulani kilichokuwa kando, kitu ambacho kingalimletea kuridhika na kumpa starehe. Mbona aliingia hapa? Ni kweli, alikuwa njiani kwenda ng'ambo katika mgongo mwingine wa ardhi; hakutaraji kuja kanisani; lakini hata hivyo, ukweli wenyewe ulikuwa kwamba amekuwako kanisani ndani. Akajaribu kuiambia fikira yake kwamba hakulazimika kuingia humo kwa ajili ya Nyambura. Lakini, kama ni hivyo, kwa nini basi aliudhika kwa kutompata Nyambura huko kanisani?

Na sasa Waiyaki alikuwa katika Chama hiki kipya. Mzee alikuwa amekwisha kutumwa ili kumwarifu. Chama chenyewe hakikuwa kimeanzisha shughuli yake bado. Kwa hiyo Waiyaki hakujua mengi juu ya Chama chenyewe wakati huo. Lakini alifahamu kwamba kingehusika katika kuhifadhi na kutakasa kabila pamoja na migongo yote ya ardhi. Kama wazee wangalimwona humo kanisani wangalifikiri alikwenda kuwasaliti. Lakini, hata hivyo, Waiyaki alikuwa amekata shauri kutowaacha milele. Angewatumikia watu wake hadi mwisho. Kwa elimu yake ndogo aliyopata, Waiyaki angalijitahidi kuliinua kabila lake, ndiyo, kwa kuwapa maarifa ya Mzungu pamoja na vitu vyake vyote, kusudi, hatimaye, kabila zima lipate kuwa na nguvu kutosha, busara kutosha, katika kuwaondoa na kuwafukuza wakulima Wazungu pamoja na wamisioni. Ndipo Waiyaki akaliona kabila lake katika mawazo, watu wenye elimu, watoto wa kiume na wa kike, jamii ya watu walioishi pamoja, wakiilima ardhi waliyoachiwa na babu zao kwa furaha na kwa utulivu, wakidumu katika njia zao

za kale, ibada zao na mila zao za kupendeza, hali wakizidi kumpongeza na kutoa shukrani zao kwa Waiyaki. Akalifurahia sana wazo hili. Yamkini hiyo ndiyo iliyokuwa tume, ujumbe ambao ungalitangazwa na yule mwokozi aliyetazamiwa. Ndiyo—Waiyaki angalijitahidi, na kujitahidi. Akafurahi na kuvutiwa sana na mawazo ya aina hii wakati alipoitahamaki ndoto hii ya ukuu. Akatembea kwa uchangamfu, kuifuata ndoto yake hiyo.

'Waiyaki!'

Akageuka. Ndoto yake ikamwondokea na kutoweka.

'Kamau! U hali gani?' Wakapeana mikono.

'Sijambo. Unatoka wapi?'

'E-e-m—nilikuwa njiani kwenda ng'ambo ya pili, ndipo nikakata shauri kuchungulia ili kuhakikisha ni kitu gani mzee wa Makuyu anachofanya mnamo siku za Jumapili.'

'Joshua?'

'Ndiyo.'

Wote wawili wakasimama chini ya mti karibu na barabara. Waiyaki akamtazama Kamau. Ndipo Nyambura akatokea na kupita karibu nao, lakini hatua chache kando. Roho ya Waiyaki ikagutuka na kutembea kasi. Akamtazama Nyambura wakati alipokuwa akitembea taratibu kuelekea kwenye bonde. Akatoweka. Ndipo akamgeukia Kamau, ambaye alikuwa akitazama kuelekea mahali Nyambura alipokwenda. Akawashwa moyoni na kuudhika. Akakumbuka jinsi Kinuthia alivyomwambia, ndipo akastaajabu na kujiuliza kama kweli Kamau aliwaona wakati huo, wakati alipotembea pamoja na Nyambura.

'Nisamehe, nataka kwenda,' Waiyaki akasema. Kamau hakumjibu. Alionekana kufikiri jambo fulani. Ndipo akauliza mwishowe, 'Unafikiri nini juu yake?'

'Nani?'

'Yule msichana.'

'Yupi?'

'Nyambura. Kwani hukumwona?'

'E-em, la, sikumwona.'

Lakini Waiyaki akajilaumu na kujilaani mwenyewe kwa kusema uwongo. Ghafula akajikuta katika hali mbaya isiyostahili. Kamau hakuona wala kugundua, kwa sababu alikuwa akitazama mahali Nyambura alipoelekea. Ndipo akafafanua na kutamka, 'Nafikiri ni msichana mzuri.' Ghafula Waiyaki akaingiwa na wivu, wivu wa kumtamani Nyambura.

* * *

Nyambura alikuwa akimngojea Waiyaki katika bonde la pili. Moyo wake uliongezeka kumpigapiga wakati alipomwona Waiyaki akikaribia. Hakujua la kumwambia Waiyaki, kwa sababu alijiona mwenyewe kuwa na kosa kwa kutofika Marioshoni kama alivyoahidi. Alihitaji kwenda, lakini ingekuwa kujiingiza katika hatari kubwa. Baba yake alikuwa nyumbani wakati huo. Hajapata kumsahau Waiyaki katika mawazo yake tangu siku walipokutana wakati wa mbalamwezi. Daima amekuwa na wasiwasi kwa ajili yake. Macho yake yalionyesha hali isiyokuwa ya kawaida, hivi kwamba Miriamu alimwuliza wakati mwingine jinsi alivyokuwa akififikiri. Hata yeye mwenyewe hakufahamu dhahiri kile alichokuwa akihitaji, lakini alikuwa na hakika kwamba tangu siku hiyo, wakati walipokutana na Waiyaki kwa bahati, sura yake na fikara zake, zilikuwa zimebadilika. Na sasa anajisikia kuwa na hamu ya kitu fulani, hoja isiyoweza kuridhishwa tena na mto Honia.

Katika majuma mawili ya mwisho, Nyambura alitamani sana kukutana na Waiyaki, hata iwapo ni kumsalimu tu halafu kwenda zake. Lakini hakujaliwa kukutana naye.

Aliogopa kwenda kumtafuta katika shule. Hivi leo hakwenda kanisani. Amekuwa akitembea vivi hivi, ndipo akamwona Waiyaki akitembea kuelekea bondeni. Lakini mara tu baada ya kumwona akisimama kuongea na Kamau, akakata shauri kuigeuza njia yake ili kupitia kando kidogo.

Waiyaki alifurahi kwa kumwona Nyambura. Hakuwa amejaliwa kumwona tena tangu usiku ule walipokutana. Na sasa yuko hapa, anajikalia kimya katika hali ya utulivu. Haonekani kama alivyoonekana wakati wa mbalamwezi. Lakini anaonekana kuwa mrembo. Akamjongelea kwa hadhara hali moyo wake ukimdundadunda. Nyambura akatabasamu. Waiyaki akapendezwa sana na kutabasamu kwake.

'Mzima?'

'Mzima. Na wewe?'

'Sijambo.'

Kukawa na muda wa kimya. Hapana mmoja wao aliyethubutu kumtazama mwenzake kwa wakati mrefu.

'Nilikungoja sana.'

'Naomba msamaha. Nasikitika kwa kutokufika.' Nyambura akasita. 'Nilikuwa na kazi nyingi nyumbani—lakini, hata—nisingepata nafasi.'

Waiyaki akafahamu, au tuseme, alifikiri alielewa. Kwa hiyo hakusisitiza kuelezwa zaidi.

'Vema. Si neno. Unaweza kufika siku nyingine.'

'E-e-m—sijui—labda. Kama nitapata nafasi.'

Waiyaki akalitupa jicho lake kumtazama, akaona jinsi alivyogeuza macho yake kumwepuka. Mawazo yakamjia ghafula, akakumbuka kwamba Nyambura alikuja kusudi wapate kukutana. Akatamani kumdokezea kwamba anampenda. Lakini akajizuia. Hata hivyo, Waiyaki akazidi kuingiwa na tamaa nyingi juu ya Nyambura, kwa hivyo wakati wa kuondoka, mawazo yalimjia na kumshurutisha

ili apate kumkumbatia Nyambura kifuani na kumnong'onezea mambo mengi.

Nyambura hangeliweza kuona cho chote njiani wakati alipofanya haraka kurejea nyumbani. Akaanza shughuli za mapishi mara moja, kwani alijua baba yake na mama yake wangefika muda mfupi baadaye. Akapika hali akiwa katika ndoto. Waiyaki hakuwa amemwambia lo lote. Lakini, hata hivyo, Nyambura alikuwa na uangavu moyoni.

Baada ya kufika kutoka kanisani Miriamu akagundua kwamba Nyambura alikuwa na wasiwasi wa aina fulani moyoni.

'Kuna nini Nyambura? Tumbo halijakoma kukusumbua?'

Ndipo Nyambura akakumbuka kwamba hakwenda kanisani siku hiyo kwa sababu alikuwa akiumwa na tumbo. Akajibu upesi, 'La.'

Lakini alijua dhahiri kwamba huo ulikuwa uwongo.

Ilipokuwa jioni, baada ya kuwasili kwa baba yake, Nyambura akaondoka kwenda kitandani. Akasema kwamba hakujisikia mzima.

# *Sura ya kumi na nane*

Waiyaki aliishi maisha yaliyokuwa na shughuli tele. Kazi ya kufundisha, kuongoza na kuendesha maskuli, na sasa kazi ya ukarani katika Chama hiki kipya, pamoja na mikutano yake na sherehe chungu nzima, yote hayo yalimfanya kuishi kama mtu aliyelemewa na kazi, siku baada ya siku, mtu mwenye shughuli kila saa. Sasa alikuwa akijulikana sana kote milimani. Watoto wote walimfahamu. Walimwamkua kwa heshima ya 'Mwalimu Wetu.' Watu wazima pia, waume kwa wake, walimwita Mwalimu. Alikuwa mtu shujaa ambaye, kutokana na ule mwujiza wa Mzungu uliokuwa ndani yake, angelimimina, kulinywesha na kulijaza kabila lake, kwa busara na uwezo, kuwapa uhai mpya. Waiyaki alipendelea sana kufundisha na kuishi pamoja na watoto, zaidi kuliko alivyofurahia kazi ya kuongoza na kuendesha mambo ya Chama. Lakini hata hivyo, wakati mwingine angaliweza kujiwa na vipindi vya kuwaza makuu, wakati alipoingiwa na moyo mkuu wa kuipenda nchi yake, kuitumikia na kujisumbua

kwa ajili yake. Kisha angalijisikia kuwa mkunjufu na mwenye tamaa ya kutenda lo lote kwa ajili ya watu.

Siku ya kuwakusanya wazazi kutoka katika milima yote ilikuwa ikikaribia. Waiyaki alipenda kusisitiza haja ya kuwa na maskuli mengi zaidi, ijapokuwa hakujua waalimu wangetoka wapi. Alifikiri angefaulu kuwashawishi baadhi yao kuja kutoka Siriana au angaliweza kwenda Nairobi na kujitahidi kuwapata waalimu. Jambo jingine pia lilikuwa likimjia kichwani. Siku baada ya siku Waiyaki alizidi kuona haja ya kuwa na ushirika na umoja halisi baina ya Kameno na Makuyu. Ile hali ya hapo mbeleni ya kushindana daima ingaliiangamiza juhudi yake ya kuleta elimu. Alihitaji pia kuwapatanisha wafuasi wa Joshua pamoja na wapinzani wake. Ule ufa uliokuwako baina yao ulikuwa ukizidi kupanuka, lakini Waiyaki akatamani kuwa chombo cha kuwaleta pamoja ili kufikia mapatano. Neno kutoka mdomoni mwake, katika mkutano unaokuja, lingekuwa chanzo cha jitihada yake ya kuwaleta pamoja. Sasa wakati ulikuwa umewadia, wa kuonyesha mahali alipokuwa akisimama. Si kwamba hayo yalikuwa matarajio na matumaini tu, bali yalikuwa matarajio na juhudi kamili moyoni mwake, kama alivyosadiki. Kwanza yalimjia kama majaribu. Yakamjia kama mwito uliofifia, kisha akaliwaza kuwa jambo lililowezekana. Na sasa limeisha kuwa hoja halisi. Je, si jambo kama hili lingekuwa hatari kubwa kwa sifa na umashuhuri wake uliokuwa ukiendelea kujitokeza? Ndiyo. Lakini angejaribu tu. Hata angelipenda Nyambura kufikiwa na matamshi yake hayo kusudi apate kumstahi na kumfikiria vema.

* * *

Uwanja wote wa nyasi ulikuwa umejaa watu wanawake na wanaume, kutoka katika kila pembe ya nchi.

Baadhi yao walikuja kusikia ripoti kuhusu maendeleo ya watoto wao katika masomo. Na wengine wao walifika kuiona shule hii yenye sifa sana ya Marioshoni. Lakini kulikuwako na wengine pia miongoni mwao, ambao walikuja kumwona Mwalimu. Walikuwa wamefikiwa na sifa ya mtu huyu kijana, lakini walikuwa hawajamwona bado. Hii ilikuwa nafasi nzuri ambayo hawangestahili kuipoteza. 'Mwalimu,' ndivyo walivyonong'onezana kutoka mlima hadi mwingine, jina lililokuwa na maana ya kumtaja mtu fulani mashuhuri — Waiyaki. Kwa hiyo sifa na umaarufu wake zikaenea kutoka mgongo mmoja hadi mwingine, kama unavyoenea moto katika kichaka kikavu. Kila mtu akamwona na kumfikiria kuwa hatamu, na ua lenye harufu nzuri, katika ule ukuu, umaarufu na utakatifu wa kabila lao uliokuwako hapo awali, ambao sasa umeisha kupotea — haupo tena.

Shule yenyewe ilikuwa nadhifu, safi, yenye kupendeza macho. Watu wakajionea kila kitu ndani yake; jawabu la bidii yao, ishara kamili ya kuasi kwao katika kudharau na kutozijali njia ngeni na maisha mapya yaliyoletwa na wageni.

Wakazunguka kote shuleni na kuvutiwa sana na jengo hili lililokuwa limekandikwa vizuri sana kwa udongo. Huku na huko kulikuwako na bustani ndogo-ndogo za maua, ambazo ziliwavutia na kuwaridhisha kwa ukamilifu. Wazazi wakayaona yote hayo kuwa kama matunda ya kazi yao, jasho na ustahimilivu wao. Watoto wao walijua kuongea kwa lugha ya kigeni. Walijua kusoma na kuandika. Na yote hayo yalipatikana licha ya kitendo kiovu kisichokuwa na huruma kilichochukuliwa na Siriana, kwa kukataa kuwapokea watoto wa watu waliokataa kuziacha mila na desturi zao za kale.

Akitembea pamoja na wageni wenzake, Waiyaki

alikuwa mwangalifu na mkunjufu. Alichangamana pamoja na watu na kuwaongoza kuwaonyesha mahali pengi, huku akizidi kuwaeleza na kuyafafanua matarajio yake, kama kwamba alikuwa katika shughuli ya kujipigania na kuwashawishi watu wamwunge mkono, hata kabla ya saa yenyewe kufika. Watu walimstahi sana. Wakavutiwa na ile hali yake ya kuchangamana vizuri na watu, pamoja na kuvutiwa na njia yake ya kuzungumza na watu. Alisema na kila mtu pamoja na kuonyesha hali ya furaha wakati wote. Akawavutia na kuwapendeza wengi. Lakini, hata hivyo, siyo kila mmoja wao. Katika shughuli za aina hii, sharti wivu na chuki kujitokeza.

Kabonyi hakulifurahia jambo hili. Yeye mwenyewe alikuwa amejishughulisha sana kulitumikia kabila hili. Aliliongoza kundi la watu waliojitenga. Alihusika sana katika kuanzishwa kwa shule za watu wenyewe. Na sasa, si kweli kwamba ndiye aliyekuwa kiongozi katika kila jambo? Kabonyi akamwona Waiyaki kuwa mtu anayejaribu kujiinua kuwa kiongozi, mtu asiyefaa kwa lo lote, kijana aliyekuwa na mawazo ya kitoto. Waiyaki alikuwa kijana mvulana mchanga machoni pa mtu kama Kabonyi, ambaye umri wake pamoja na ujuzi wake wa kuyaona mambo mengi maishani, ulitosha kumpatia heshima kubwa kutoka kwa watu. Kama mambo yalivyokuwa, Kabonyi hakuridhika kwamba yalifanyika kwa njia iliyostahili. Yamkini hangekuwa na chuki jinsi hii kama mahali pa Waiyaki pangalishikiliwa na Kamau, mwanawe. Kamau alikuwa mwalimu bora kama alivyokuwa mtu mwingine ye yote, na zaidi ya hayo, alimzidi Waiyaki kwa umri. Kwa sababu hiyo ingekuwa bora kwake kushikilia uongozi kuliko Waiyaki. Hapakuwa na mtu ambaye angaliweza kubashiri vizuri jinsi Kabonyi alivyopinga kuinuka kwa Waiyaki kama kiongozi. Yeye peke yake,

Kabonyi, ndiye aliyejua mambo yaliyohusu ule unabii. Kwa hiyo alishuku, huenda ikawa, Waiyaki ndiye atakayekuwa yule mwokozi aliyetazamiwa. Kabonyi hangependa iwe hivyo.

Mkutano ulikusudiwa kuanza mapema. Lakini wazee sharti kuchelewa katika shughuli nyingi. Kwa hiyo mkutano ulianza alasiri. Waiyaki akaufungua wakati umati wa watu ulipokuwa kimya, tayari kumsikiza. Ijapokuwa sauti yake ilikuwa wazi na tulivu, moyo wake ulikuwa ukimpigapiga kwa woga. Alikuwa akiiogopa ile idadi kubwa ya macho yaliyomkodolea vikali. Baada ya kusema maneno machache, akatangaza kwamba watoto wataimba nyimbo kadha kwa madhumuni ya kuwakaribisha watu waliohudhuria. Yeye alizisikia na kufundishwa nyimbo zenyewe na kijana mmoja wakati walipokuwa Siriana. Lakini kwa wazazi, pamoja na waalimu waliokuwako mkutanoni, zilikuwa nyimbo mpya, ambazo ziliwachoma na kuwachochea moyoni, kwa maneno yale yale waliyohitaji.

Baba, mama
Nipe kalamu na ubao
Nataka kusoma
Ardhi imenyakuliwa
Ng'ombe na mbuzi hawako
Havipo tena
Imesalia nini?
Kusoma, kusoma.

Baba, kama ungekuwa na ng'ombe na mbuzi
Ningekuomba mkuki na ngao
Lakini sasa—
Sitaki mkuki
Sitaki ngao
Napenda ngao na mkuki wa masomo.

Maneno hayo machache yaliwafanya baadhi ya watu waliokuwako kutiririkwa na machozi. Akina baba waliyakinia kutenda kitu halisi. Wangelijitahidi kwa nguvu zao zote. Mzungu alikuwa akijipenyeza taratibu na kujiingiza katika ardhi ya Gikuyu bila idhini yao. Alikuwa amekwisha kuziharibu njia za watu za hapo kale. Mambo sasa yanaelekea kubadilika. Yamkini huenda yakachukua miaka kadha, hatimaye, mbali katika siku zijazo zisizojulikana dhahiri, mambo yangaligeuka. Mwokozi ameisha kutokea. Ameisha kuyafungua macho ya watu. Amekwisha kuwaamsha simba waliolala. Na sasa wangalinguruma, kunguruma hadi kufikia ushindi. Watoto walikuwa wakiendelea mbele kusoma na kujipatia elimu. Hali sauti zao zikazidi kupaa juu, juu zaidi.

Baba,
Vita vya ngao na mikuki
Sasa vimekwisha
Imebaki nini?
Vita vya ufasaha,
Vita vya akili.
Mimi, sisi, sote twapenda kusoma.

Wazee, waume kwa wake, walikaza masikio yao kulipokea kila neno katika nyimbo hii. Mikono yao ikanata mbavuni au katika kidevu. Naye Kabonyi akawashwa rohoni na ghadhabu kubwa. Kijana amewahi kuwavutia watu hali yeye alinuia kumshutumu. Kijana huyu amepata kuonekana kwenye Kanisa la Joshua. Ameonekana akisimama kuzungumza na bintiye Joshua. Kabonyi akaazimia kumwaibisha kijana Waiyaki machoni pa watu.

Lakini watoto wakapaaza sauti zao juu na kuimba; wakafafanua kilio cha wengi; wakaitoa nje siri ya kizazi cha watu cha wakati huo, kila mahali; kizazi kilichoamini

kwamba mwisho wao ulikuwa umewadia; isipokuwa tu yaje mabadiliko. Je, yamkini walikuwa wakiomboleza kwa ajili ya utukufu wao wa hapo awali, ambao sasa haupo tena? Walikuwa na huzuni juu ya kuangamia kwa kabila lao, au walikuwa wakishangilia yale mabadiliko ambayo yangekuja? Huzuni au tamaa ilikuwako machoni mwao. Wangaliweza kuyaona hayo katika macho ya mwokozi wao, ambayo yalimetameta.

Watoto wakamaliza kuimba kisha wakaketi. Hali ya kimya ikaenea kote mkutanoni. Kisha, kutoka pande zote, umati wa watu ukaitikia kwa sauti moja katika wimbo—

Gikuyu naa Mumbi
Gikuyu naa Mumbi
Walituachia ardhi changa, yenye rutuba
Haya shime, wenzetu, njooni nyote—

Wakati Waiyaki alipoanza kuhutubu tena alijisikia mkunjufu na mwenye furaha tele. Hii ndiyo iliyokuwa nafasi yake ya kueleza mipango na matarajio yake yaliyokuwa kichwani. Aliongea taratibu na wazi. Akajigamba na kuchangamka moyoni kwa ajili ya kuweza kuhutubia umati mkubwa kama huo. Akasimulia na kuonyesha matarajio yake kwa ufupi kuhusu shule ya Marioshoni. Paa la shule, ambalo wakati huo lilikuwa limekwisha kuzeeka na kuota kutu, lilihitaji mabati mengine mapya; wanafunzi walihitaji deski, kalamu, karatasi. Kisha shule nyingine nyingi zilihitaji kujengwa. Walihitajika waalimu wengine. Akaketi chini hali akiogopa; yamkini hakuwahi kuieleza shabaha yake barabara. Lakini, yale makofi yaliyopigwa kuishangilia hotuba yake fupi yalimwondolea shaka yo yote.

Muda mfupi baadaye Kabonyi akasimama. Hakuwa na furaha bali alionyesha kiburi. Vita vyenyewe vilikuwa

vimekwisha kuanza. Alikuwa mzee lakini sauti yake ilikuwa nzuri na madhubuti. Pamoja na hayo, aliwajua wasikizi wake vema. Kwa hiyo alifahamu jinsi ya kuongea nao. Angaliweza kuongea kwa mithali na vitendawili, lugha ambayo ingaliweza kuwavutia wazee. Alijua namna ya kuweka mpaka katika maongezi yake. Hakupenda kuzungumza juu ya mambo mengi chungu nzima kwa wakati mmoja. Kwa hiyo akakata shauri kuahirisha swali la Joshua hadi baadaye, ili kulitaja mwishowe likiwa kama pigo la mwisho.

Akawakumbusha watu hali ya ufukara inayowakabili. Majira ya kiangazi yaliwaacha watu bila chakula. Mavuno yaliyotazamiwa yalikuwa haba. Akaitaja ardhi iliyotwaliwa na Mzungu. Akaitaja kodi iliyokuwa ikitozwa watu na kituo cha serikali kilichokuwako katikati yao. Badala ya Waiyaki kuwaongoza watu kupambana na udhia huu mbaya unaohitaji kitendo cha haraka, sasa anaongea juu ya kujengwa kwa vyuo zaidi. Je, ni jambo la busara kuwapa wazazi mzigo zaidi kwa kuanzisha majengo mengine? Na waalimu zaidi? Na hata zaidi ya hayo, je, elimu ya Mzungu ni kitu cha lazima kweli? Bila shaka kunayo njia nyingine ya kuleta mafanikio. Lingekuwa jambo la busara kushirikiana pamoja ili kumfukuza Mzungu kutoka katika ardhi yetu. Je, watu wanaogopa kufanya hivyo? Hapana mashujaa wa vita wo wote waliosalia katika kabila letu? Yeye, Kabonyi, angaliwaongoza. Hii ndiyo sababu yake ya kukibuni kile Chama kipya. Angaliepusha nchi yake kutoka kwa maingilio na ushawishi wa Mzungu. Angalilinda na kuhifadhi njia za kale, utakatifu na hekima ya kabila lake.

'Au unafikiri elimu ya kabila letu, elimu na hekima mliyopokea nyinyi nyote, inashindwa kwa vyo vyote na elimu ya Mzungu?'

Akawachochea watu waliokuwako. Akawaomba kujivunia ushujaa na umaarufu wao, pamoja na kuwa waaminifu kwa ardhi yao.

'Msikubali kuongozwa na kijana. Je, mkia ulipata kuongoza kichwa; mtoto kumwongoza baba, au mtoto wa simba kumwongoza simba mzazi?'

Watu wachache walishangilia. Kisha kukawa kimya. (Kabonyi pia alikuwa ameigusa mioyo yao.) Wakaanza kunong'ona wao kwa wao. Wengine wao wakayafikiria maneno ya Kabonyi kuwa na busara zaidi. Wakafahamu kwamba hawakuwa waoga. Ingalikuwa rahisi kwao kumfukuza Mzungu na kurejea katika maisha yao ya hapo awali! Lakini wengine wao, hasa vijana, wakasimama upande wa Waiyaki. Waiyaki mwenyewe akajisikia kuwa na maumivu. Kabonyi alikuwa ameligusa jeraha lililokuwako. Alikuwa amerudia kulitaja lile neno la ujana. Wakati Waiyaki aliposimama tena ile hali yake ya hapo zamani, hali ya kutaka shari, ikamrudia. Ile hali ya kishujaa, ambayo ilimfanya kuwa mashuhuri miongoni mwa wavulana wa rika lake, sasa ikaonekana ndani yake. Kwanza akawatazama watu, ambao walishangaa na kuvutiwa na macho yake. Akafunua kinywa chake kisha akaanza kusema. Sauti yake ilifanana na sauti ya baba yake—hapana—ilifanana na sauti ya wale mashujaa Wagikuyu mashuhuri wa kale. Hapa tena akasimama mwokozi, ambaye maneno yake yaliigusa mioyo ya watu. Watu wakamsikiza kwa makini hali mioyo yao ikizidi kufadhaishwa na mtikisiko wa sauti yake. Naye, kama mchungaji anayeongea kwa mifugo, akajihadhari na kuyaepuka maneno yo yote yanayoweza kusababisha ugomvi. Angaliwezaje kuyakataa na kuyakanusha maneno ya Kabonyi? Waiyaki akawaambia watu kwamba alikuwa mwana wao. Wote walikuwa wazazi wake. Yeye hakupenda kuongoza.

Ulikuwa wajibu wa wazee kuongoza na kuwashauri vijana. Vijana wangaliwatii na kuwasikiza. Iliwapasa kuongoza kwa busara. Yeye, Waiyaki, alikuwa tayari kuwasikiza. Hamu yake ilikuwa ya kuwatumikia watu wake wa milimani. Haikuwa busara kwao kuendelea kujitenga na kukaa kitako. Iwapo watu hawangeyatia maanani maneno yake, pamoja na mipango yake aliyowapa, watu wa milimani wangaliipoteza heshima na umaarufu wao wa kale, kisha wangalibaki nyuma daima kwa kuwafananisha na watu wa sehemu zingine...

Kwa hiyo akaendelea kuongea. Akasisitiza umuhimu wa kusoma na kujipatia elimu yote mtu anayoweza kupata. Watu wengi wakamhitaji kuendelea na hotuba yake, na kuwapa maneno matamu zaidi juu ya kujipatia hekima zaidi. Alipoketi chini watu walisimama na kusema kwa sauti moja, 'Mwalimu! Mwalimu! Twampenda Mwalimu!' Wengine wao wakaongeza na kutamka, 'Sharti watoto wetu kusoma. Tuonyeshe njia. Nasi tutakufuata.'

Ni jambo gani jingine alilohitaji Waiyaki? Aliridhika na kutiwa moyo zaidi. Akashukuru na kufurahi sana.

Wasemaji wengine waliofuata, wazee na waalimu, wakampongeza mwalimu pasina kuongeza maneno mengine. Kamati mpya ikateuliwa, ambayo iliwakilisha sehemu zile za milimani, ili kujishughulisha na mambo yanayohusu elimu pamoja na kujengwa kwa vyuo zaidi. Kabonyi hakuteuliwa kushiriki katika halmashauri hii mpya.

* * *

'Kamau, mwanangu!'

'Naam, Baba.'

'Miguu yangu, inatetemeka.'

'Kwani u mgonjwa, Baba?'

'Ndiyo—la—hata hivyo, miguu yangu. Imedhoofu. Utwae mkongojo wangu na kuniongoza hadi nyumbani.'

Nao wale waliokuwako karibu wakamwona Kabonyi akiongozwa na mwanawe kwenda nyumbani. Mwanawe alikuwa mwalimu pamoja na Waiyaki. Kila mtu akadhani Kabonyi alikuwa mgonjwa. Lakini, kusema kweli, yeye hakuwa mgonjwa. Alikuwa akijawa na ghadhabu. Kushindwa na kupokea fedha hadharani! Kuonyesha uvumilivu na unyenyekevu hadharani! La. Haiwezekani. Haifai kamwe!

'Ningalimwua.'

'Kumwua nani, Baba?'

Sasa walikuwa wanasimama juu mlimani. Kabonyi akamtazama mwanawe.

'Wewe ni mwanamume gani—hufai,' akanguruma. 'U mwanangu kweli? Si ungalimpinga na kutwaa mahali pake kitambo? Yeye ana nini ambacho huna wewe?'

Kamau hakujibu. Yeye pia alikuwa na mawazo yenye uchungu. Yeye pamoja na baba yake wangaliendelea kuteseka mikononi mwa Waiyaki siku zote?

Mnamo miezi michache baadaye sura ya chuo chake ikabadilika. Vyuo vingine zaidi vikajengwa katika migongo mingine kadha. Sifa za Waiyaki zikatawanyika na kuenea kote. Wazee wakamwamini. Wakaongea juu yake, majumbani na mashambani. Hata Kabonyi mwenyewe akaonekana kuutambua auongozi wa kijana huyu. Ilikuwa imani thabiti isiyo na shaka. Alikuwa kiongozi wao nao walijua kuwa yeye hangeweza kuwavunja moyo. Alikuwa mtu wa kushindana na Wazungu, wageni walionuia kuwaangamiza Gikuyu na Mumbi. Kabila zima sasa lingalitoka, lingaliwashinda, wamisioni, wachuuzi, serikali, pamoja na wale wote walioanza kuwaiga wageni.

Kama Waiyaki angalifahamu jinsi watu walivyomwa-

mini na kumtegemea katika jambo hili, yamkini angaliona hofu. Lakini sasa hakuwa na habari. Shabaha ya kuwapatia watu wake elimu zaidi ilikuwa imemjia kama pepo, na kumhimiza kufululiza mbele katika mwenendo huo hata kutimiza mengi zaidi. Hata wakati aliposhurutishwa na Chama, wakiwa katika shauku nyingi iliyopita kiasi, kula kiapo cha Utakaso na Umoja wa kabila lake, hakusita kujiuliza kama hatari yo yote ingaliweza kufungamana pamoja na kitendo cha aina hii. Kabonyi hakuishi sana. Jambo la pekee aliloshuhudia kwa macho yake ni kule kuenea kwa vyuo pamoja na kiu cha elimu kilichowasha kooni mwa watoto wengi ambao walimkodolea macho na kutazamia kupata maji ya kukituliza kiu walichokuwa nacho.

Waiyaki akahitaji wote kuridhika kutokana na maji hayo. Akapenda Joshua na wafuasi wake waje na kushirikiana bega kwa bega pamoja na wengine. Elimu ilikuwa uzima. Ipe nafasi na kuiruhusu. Na kwa muda mfupi na mwepesi akajisikia kuwa na hatia. Akakumbuka kwamba alisahau kuhubiri juu ya upatanisho, hali ya kuafikiana baina ya wote.

# *Sura ya kumi na tisa*

Katika maisha yake yote Joshua alijitahidi kuwaleta watu wengi zaidi katika Ukristo. Alikuwa mtu mwenye uwezo hata katika siku zake za uzeeni. Alifikiri juhudi yake ilikuwa imekwisha kufanikiwa. Nayo ilikuwa kweli kwamba hapo kwanza, alikuwa amefaulu. Watu wengi walikuja na kujiunga naye. Wengi wakabatizwa. Na zaidi ya hayo, si ilikuwa kweli kusema kwamba ndiye aliyewashawishi wazee wakubali kuwapeleka watoto wao Siriana, kusikia neno la Kristo pamoja na kupata elimu ya Mzungu?

Lakini hali ya maumbile ilionekana kwenda kinyume cha matakwa yake. Wengi wa wafuasi wake walirejea nyuma kwa siri na kuzifuata mila na desturi za hapo awali. Wengi wao walioa bibi wa pili. Si kwamba Joshua aliliona kosa lo lote baya sana katika kuoa bibi mwingine. Hata kusema kweli yeye alikuwa amepumbaa na kutatizika moyoni juu ya shauri hili. Alikuwa akifahamu kwamba watu wa Agano la Kale, ambao walitembea pamoja na Mungu na kutokewa na malaika wa Mungu, walikuwa

na mabibi zaidi ya mmoja. Lakini yule mmisioni aliyekuwako Siriana alisisitiza kwamba hiyo ilikuwa dhambi. Kwa sababu hiyo basi, ilibidi iwe dhambi. Joshua hakuwa tayari kubisha neno hili thabiti lililotamkwa na Mzungu, mtu aliyeongozwa na Mungu. Na zaidi ya hayo, Mzungu ndiye aliyemleta Kristo katika nchi hii.

Yaliyomfadhaisha Joshua siyo wale watu wengi waliorejea nyuma kuzifuata njia za laana za kale kama kutahiri wasichana. Yeye mwenyewe alikuwa ameonyesha ushindi katika kisa kilichosababishwa na uasi wa Muthoni. Kule kuinuka kwa Waiyaki, kiongozi kijana mwenye busara wa kabila zima, ndicho kitu cha pekee kilichomletea wasiwasi na hofu. Hivi sasa, wakati kulikuwako na vyuo vingi vilivyojengwa kutokana na bidii ya Waiyaki, yamkini watu wengi, wafuasi wake, wangaliondoka kwenda kujiunga pamoja naye, hasa kwa ajili ya umaarufu wake pamoja na haja ya elimu. Kutokana na hofu kama hiyo, Joshua alitafuta idhini ya watu wa Misioni ili wamruhusu, yeye pamoja na watu wengine waliokuwa waaminifu, kujenga chuo kimoja au viwili, ambapo watoto wangalijifunza kabla ya kwenda Siriana. Vyuo vyote viwili, kimoja Makuyu na kingine karibu na Ngenia, vilikuwa na maendeleo mema. Hata wakati mwingine vingaliweza kumfadhaisha Waiyaki sana.

Mkutano uliokuwako Kameno ulikuwa umewastaajabisha wengi. Ulimfanya Joshua kulitambua jambo ambalo hakuwa amelifikiria sana hapo mbeleni: kwamba majeshi ya Shetani yalikuwa na nguvu. Tangu siku ya mkutano huo, kuingia kwake katika sehemu hii ya Kameno, maskani imara ya Ibilisi, lilionekana kuwa jambo la lazima na jambo la maana sana. Askari wa Kristo hakuwa na cho chote cha kuogopa. Kwa hiyo mkutano wa wafuasi wa Joshua, pamoja na mtu ye yote mwingine aliyependa,

ukapangwa na kuwekwa.

Ulifanywa mnamo siku ya Jumapili. Wakristo wengi kutoka sehemu zote zilizokuwa jirani wakahudhuria. Baadhi yao wakafika kutoka mbali, kwa sababu habari ya mkutano ilikuwa imetangazwa na kutawanyika mahali pengi kwa njia nzuri. Wakaimba, wakasifu kisha wakaomba. Joshua akahubiri kwa bidii na kwa nguvu sana hata watu wengi wakatamka baadaye kwamba alikuwa akiongea katika uwezo na katika lugha ya malaika. Wengine wao wakahisi kwamba Malaika wa Bwana alikuwa amemtokea, hali wengine wakafikiri alikuwa ametokewa na Mariamu.

Watu wachache wakaokoka. Nao huo ukawa mwanzo mzuri. Katika mara yao ya kwanza wakawa na wafuasi katika sehemu hii ya Kameno. Bila shaka, wengine wangalifuata baadaye. Huo ulikuwa uchokozi, mwito wenye kuchochea vita kwa wapinzani wao, watu walikuwa wakiyaheshimu madhehebu na vyama vya kikabila.

* * *

Waiyaki aliuona mkutano wenyewe. Aliwaona waokofu, wakijikusanya pamoja na kuanza kuimba nyimbo za sifa. Yote hayo yalionekana wazi kutoka katika chumba chake; kilikuwa na mlango ulioelekea mahali pa mkutano. Hangeliweza kueleza jinsi alivyosikia moyoni baada ya kukiona kitendo hiki kilichonuia kushindana hadharani. Yamkini alikuwa hafifu. Na hata juu ya hayo, yeye mwenyewe aliyapenda baadhi ya mafundisho ya Kikristo. Ile hali ya upendo, na kule kujitoa sadaka, kama ilivyokuwa katika mafundisho yao ya Kikristo, lilikuwa jambo la kuafikiana na tabia yake mwenyewe. Yale mateso ya Kristo katika Bustani la Gethsemane, pamoja na maumivu yake makuu juu ya msalaba, daima yalimgusa na kumtisha

Waiyaki. Lakini yeye hakupenda kulisaliti kabila lake. Hata hivyo, je, huenda ikawa amekwisha kulisaliti kabila lake? Amekuwa na hamu ya kuwapatanisha na kuuziba ufa uliokuwako baina ya Joshua na watu wengine waliojitenga. Kwa sababu gani? Waiyaki hajapata kusubiri kidogo ili kutoa jibu kwa swali hili. Mawazo ya aina hii yalikuwa yamemjia kabla ya ule mkutano mkubwa uliomtukuza na kumkabidhi uongozi na heshima kubwa, ambayo yalimfanya kusadiki kwamba hiyo ilikuwa sehemu mojawapo ya wajibu uliokuwa mbele yake. Naye alikuwa akijifunza na kujizoeza juu ya kuutimiza wajibu huu: kuimaliza hali ya uadui iliyokuwako baina ya Kameno na Makuyu, na kuurejesha tena umoja wa hapo kale miongoni mwa watu wa kabila lake. Lakini, hata hivyo, wakati nafasi yenyewe ilipowadia, akashindwa. Alikuwa amerukwa na akili kwa ajili ya mataajabu, hasira na hofu. Nafasi yenyewe ilikuwa imewadia. Kisha ikapita. Alinyamaza na kujikalia mtulivu. Ilimpasa kunguruma papo hapo na kuomba kufanywe mapatano na maafikiano.

'Ni wakati mwingine. Wakati unaofuata,' ndivyo Waiyaki alivyozidi kusema mara tu baada ya kukabiliwa na nyakati hizi za kujilaumu mwenyewe. Lakini kwa upande mwingine, alikuwa na furaha. Elimu ndiyo iliyokuwa wajibu wake halisi. Hii ndiyo iliyokuwa juhudi yake kubwa. Alihitaji moyo wa kushirikiana pamoja katika utendaji, kutoka kwa watu wote, hata kutoka kwa Joshua na Kabonyi. Watu walimwita mwokozi; baba yake aliongea juu ya Masihi ambaye angekuja. Angelikuja kuwaokoa akina nani? Kutoka katika jambo gani? Angaliwaongoza watu kuwapeleka wapi? Ijapokuwa Waiyaki hakusubiri kupata jawabu, aliendelea kujifikiria mwenyewe kuwa kiongozi wa kuwaongoza watu hadi kufikia katika nuru. Elimu ndiyo iliyokuwa nuru katika nchi. Hayo

ndiyo yaliyokuwa matakwa ya watu. Elimu. Vyuo. Elimu. Hangaliweza kuuona uhusiano wo wote baina ya utumishi wake wa kuwaelimisha watu, na ile shughuli nyingine ya Chama. Lakini kitu alichotamani zaidi ni kuwaona watu wote kwa jumla wakijitahidi kupata elimu. Umoja ndio uliokuwa ufunguo na jawabu kamili. Lakini wakati mwingine aliingiwa na woga. Sasa Joshua na wafuasi wake walikuwa wamefungamana na kujitambulisha wazi pamoja na Mzungu. Na sasa tena, kutokana na ushupavu huu madhubuti wa Joshua, kuchochea vita hadharani, hangeliweza kujua wazi ni jambo gani lingalitokea baadaye. Sasa Chama kitaweza kufanya nini? Alikuwa amekwisha kujiuzulu kutoka kwa Chama. Hakuweza kubashiri vizuri jinsi Chama, katika uongozi wa Kabonyi, kilivyotazamia kufanya. Kwa upande mwingine ndicho kilichokuwa na wajibu wa kuzisimamia siri za watu wa milimani. Kamau alikuwa amekwisha kutwaa mahali pa Waiyaki katika Chama. Hata kusema kweli, jina lake lilikuwa limeazimiwa na Waiyaki mwenyewe. Je, yamkini hiki kilikuwa kitendo cha kuwaridhisha wapinzani wake kusudi wapate kuafikiana vyema? Waiyaki hakujua. Yote aliyohitaji ni kuwa na nafasi ya kujishughulisha zaidi katika wajibu muhimu aliokabidhiwa. Ulikuwa wajibu wa Chama kusimamia na kuulinda usafi wa mienendo ya kikabila ya asili.

* * *

Waiyaki akatazama tena na kuuona mkutano mwingine wa Wakristo. Alijiona kuvutiwa na tamasha la watu la aina hii. Wazo fulani likamjia ghafula. Pengine huenda ikawa Nyambura yuko kule. Moyo wake ukaanza kumpigapiga kidogo. Siku zote amekuwa na wasiwasi mara tu baada ya kumkumbuka. Kadiri alivyofikiri juu ya Nyambura ndivyo kadiri alivyotambua kwamba alimpenda.

Hili lilikuwa jambo la kumshangaza Waiyaki, kwani hajapata kuingiwa na hamu ya wanawake tangu alipoliweka kusudi lake lote katika kulitumikia kabila lake. Ijapokuwa hawakukutana mara nyingi, kila wakati walipokutana Waiyaki alitamani kumwambia jambo fulani. Lakini akafikiri huenda Nyambura akamgeukia na kumwandama, halafu kumletea fedheha. Hapana. Haifai kujihatarisha mwenyewe. Ulikuwako ufa mkubwa uliowatenga. Daima alijiona kuwa mpumbavu kila wakati aliposimama mbele ya Nyambura.

Waiyaki akaondoka nyumbani. Akatembea kuelekea upande mwingine, mbali kutoka mahali pa mkutano. Baada ya kwenda mbali kidogo akageuka kushoto, kisha akatembea kuelekea mtoni Honia. Kundi la watu walioelekea Kameno wakapita karibu naye na kwenda zao. Walikuwa njiani kwenda mkutanoni. Akageuka kushoto tena, kisha akatembea ukingoni kuufuata mto. Jua halikuwa limekwenda juu sana angani. Vivuli vya miti vilikuwa virefu, ambavyo vilipitana kukabiliana. Mto Honia ukazidi kutiririka. Waiyaki akajikokota taratibu kama kwamba alikuwa akielekea mahali fulani maalum. Akasimama ghafula. Moyo wake ukampiga upesi mara mbili. Alikuwa amemwona Nyambura.

Nyambura hakuwa na furaha. Kila siku aliyokaa nyumbani mwa baba yake ilionekana kumwongezea taabu na mzigo mzito uliomlemea. Moyo wake haukuweza kutulia, wala hakuweza kukiona kitu kingine cho chote nyumbani ambacho kingaliweza kuuridhisha moyo wake. Alizidi kuwaza juu ya Waiyaki siku baada ya siku. Nyakati zake za furaha zilimjia tu baada ya kukumbuka mahali walipokutana na Waiyaki mara ya mwisho. Alikuwa na wivu, pamoja na kujivunia sifa za Waiyaki, hata wakati mwingine akajifikiria kuwa na sehemu katika sifa zenyewe.

Akauuguza moyo wake na kujituliza kwa kushikilia kwamba hiyo ilikuwa sifa yake mwenyewe. Hata hivyo jina la Waiyaki, kama ilivyokuwa jina la Muthoni, halijapata kutajwa nyumbani kwao. Lakini alitamani kumwona daima, ili kuisikia sauti yake. Walijaliwa kukutana mara chache sana, lakini kwa bahati tu. Kwa nini hakuwa huru kukutana naye mahali po pote, kuwa huru kwenda ili kuonana naye? Siku baada ya siku Nyambura alikuwa akichoshwa na ule wingi wa dini, ile aina yake ya dini ambayo ilifuatwa na Joshua. Je, yamkini Nyambura alitaka kuasi? Hasha! Yeye hangefanya kama dada yake alivyofanya. Alijua, hata hivyo, kwamba alihitaji kuwa na Mungu ambaye angemtimizia haja yake ya maishani, Mungu ambaye angaliuridhisha moyo wake; kwa hiyo alikuwa amejitoa kumpenda na kumfuata Kristo, ambaye alikufa msalabani kwa ajili yake, ambaye upendo wake uliozidi kwa watu wote ungaliweza kuonekana ukiangaza wazi kutoka machoni pake. Nyambura akatamani kumwona Yesu karibu naye ili apate kumwosha na kuyafunga majeraha yake. Akamwonea Mariamu wivu, Mariamu aliyeipaka miguu ya Yesu mafuta. Akafanya maombi mafupi kwake. Heri asipate kumwacha milele. Lakini hayo pia hayakuuridhisha moyo wake kwa ukamilifu. Akajisikia kuwa na njaa ya mtu mwingine, mwanadamu, ambaye wangaliweza kuongea pamoja uso kwa uso; mtu mwingine ambaye angaliweza kumgusa na kumpapasa, bali siyo Yesu ambaye alikufa miaka mingi iliyopita, Kristo ambaye angaliweza tu kuongea naye rohoni. Kama angalijaliwa kukutana na Waiyaki mara nyingi; kama angalijaliwa kukaa karibu naye kwa muda mrefu, basi Kristo angalikuwa na maana zaidi kwake. Lakini sasa Waiyaki aliendelea kuwa mtu mashuhuri ambaye aliishi upande mwingine. Yamkini wangalibaki vivyo hivyo milele. Bonde kubwa,

lililokuwa na kina kirefu, lilikuwa likiwatenga. Nyambura akafikiri kwamba hawezi kuokolewa na Yesu kwa ukamilifu; akafikiri Yesu huyu aliyekufa, angaliweza kuwa na maana kwake iwapo tu angekuwa na nafasi ya kumpapasa na kuongea na Waiyaki uso kwa uso. Angaliweza kuokoka tu kwa njia ya kuishi pamoja na Waiyaki. Kwa hiyo basi, Waiyaki ndiye aliyekuwa mwokozi wake, masihi wake mweusi, mtu wa ahadi, ambaye angalimwongoza hadi kuifikia nuru.

Muthoni alisema kwamba alimwona Yesu. Alijaliwa kuyafikia hayo baada ya kurejea katika mambo ya kikabila; kwa kufunga ndoa baina yake na mila za kabila lake, pamoja na kumwamini Yesu. Alimwona Yesu kwa njia ya mateso. Alikuwa amekwisha kutahiri, hata akatamka kwamba alikuwa mwanamke mkamilifu. Nyambura pia alihitaji kuwa mwanamke, lakini angaliweza kuwa hivyo iwapo tu Waiyaki angalizungumza naye; kama angaliweza kusimama mbele yake. Ndipo angaliweza kumwona Yesu.

Nyambura akaendelea kuishi katika shaka. Hakuweza kuibainisha hamu yake kwa Waiyaki kama upendo halisi. Alijiambia mwenyewe kwamba hakuwa na upendo kwa Waiyaki, kwa sababu hakujisikia kumpenda kama alivyompenda Muthoni, au kama alivyompenda mama yake, Miriamu. Lakini, hata hivyo, alimwona Waiyaki kuwa kitu kingine kikubwa na muhimu, thabiti na halisi. Kama dunia ingaliporomoka, basi, angalijishikilia juu ya Waiyaki na kuwa salama.

Wakati mwingine alilia na kumwomba Mungu msamaha. Alipenda kuwa mwaminifu kwa baba yake daima. Alipenda kuwa mtiifu. Na hata juu ya hayo, Waiyaki alizidi kukaa mbali kutoka kwake. Hakumjali Nyambura. Alikuwa mwalimu, kiongozi mkubwa, mtu mashuhuri. Juhudi yake kubwa ilikuwa juu ya watoto wengi

waliokwenda chuoni kutoka kote milimani. Vipi sasa? Angaliweza, mtu kama huyo, kumjali Nyambura, mtu aliyekuwa na mambo makubwa kama hayo, ambayo yalimshugulisha siku zote? Ingaliwezekana kwake kushirikiana na msichana asiyetahiri, msichana ambaye baba yake alikuwa kiongozi wa upande mwingine? Wakati alipokabiliwa na matatizo ya aina hii aliomba ili apate kudumu katika kumtii baba yake. Ingekuwa bora kwake kukaa pamoja na baba, na kumtii kwa ukamilifu, kuliko kujihatarisha mwenyewe katika giza lisilopenyeka.

Ingawaje ni hivyo, Nyambura alikuwa amechoka na kulegea. Kwenda kanisani kulikuwa mzigo mzito kwake, hasa wakati ilipombidi kufuatana pamoja na baba yake. Kwa hiyo mara nyingi alipenda kubaki nyuma, ambapo alitembea pole pole kwa kujikokota. Wakati mwingine angaliweza kukata shauri kutokwenda kanisani, halafu badala yake, alikwenda mtoni Honia. Humo angaliipata amani. Alimwomba Mungu na kumkumbuka dada yake.

Leo Nyambura anajisikia kuwa na huzuni nyingi. Hawezi kwenda mkutanoni moja kwa moja pasipo kupitia mahali pake alipozoea kwenda. Haioni amani yo yote moyoni. Kwa hiyo akapiga magoti, hali mto ukizidi kutiririka, akaomba kwa moyo wake wote ili ajaliwe kuipata amani na nuru aliyotamani sana.

Kisa hiki cha kupendeza kilimfanya Waiyaki kuduwaa, hata asiweze kujimudu. Hakuthubutu kujongea, bali alijiegemeza mwenyewe kwenye mti, kusudi apate kukipeleleza kioja chenyewe. Nyambura alikuwa upande mwingine ukingoni mwa mto, mahali palipokuwa wazi, ambapo alifichwa kidogo na kichaka kifupi. Waiyaki hakufahamu kwa nini mahali penyewe palimkumbusha mara nyingi juu ya kile kichaka kitakatifu, ambapo baba

yake alimpeleka zamani sana na kumfunulia ule unabii wa kale. Mahali hapa alipoketi Nyambura palikuwa patakatifu pia. Nyambura alionekana kuinama juu ya kitu fulani. Naye Waiyaki akaendelea kumtazama hali akiwa na hamu ya kumtwaa na kumfanya kuwa mali yake. Akasogea karibu. Sasa aliweza kumwona wazi. Alikuwa anapiga magoti kama kwamba alikuwa katika maombi. Waiyaki akashtuka hali yu avutiwa. Namna ya nuru takatifu ikaonekana kujitokeza kutoka mwilini mwa Nyambura. Mahali penyewe pangaliendelea kuwa patakatifu machoni pa Waiyaki. Hatua chache kutoka hapa ndipo alipoketi wakati mrefu uliopita, wakati alipokuwa akitahiri. Ndipo damu yake ilipomwagika, damu nyekundu, kama kwamba ilihitajika kuituliza na kuiridhisha mizimu iliyokuwa na hasira. Alipotambua kwamba Nyambura alikuwa akiomba, akagutuka moyoni. Lilikuwa jambo la kumshangaza wakati alipozidi kumtazama, hata akajiwa na maono yenye kutisha, kama kwamba yeye na Nyambura, walisimama pamoja katika madhabahu, tayari kuwa dhabihu.

Hali ya kuogofya ilionekana kuenea kote katika sehemu hiyo, kwa hiyo Waiyaki akatamani kuondoka na kwenda zake. Hangeonana na Nyambura. La, si leo. Yote aliyohitaji ni kuondoka upesi ili kuepuka. Alikuwa amekabiliwa na hali ya utukufu na ukuu, jambo lililozidi ujuzi na uwezo wake. Na sasa anamfikiria Nyambura kuwa tofauti, mbali kabisa na yeye. Akajaribu kuondoka kwa siri bila kuonekana. Lakini mlio wa majani makavu aliyokanyaga ukamsaliti. Nyambura akayainua macho yake na kumtazama. Waiyaki akasimama na kutulia. Akamtazama. Aliendelea kupiga magoti. Macho yao yakakutana, lakini pasina kutamka lo lote. Nyambura akaingiwa na hofu. Waiyaki akajitahidi kuondoka tena akiwa katika hali ya hofu pia, kama kwamba ule mng'aro

wa macho ya Nyambura ungaliweza kumwangamiza. Akahitaji kuusukuma mbali, ili kumwondokea, ule uwezo aliokuwa nao Nyambura juu ya Waiyaki. Lakini hofu ya Nyambura ilikuwa imefika ukingoni. Akajishurutisha kusema hali akijisingizia kuwa mtulivu. Hali yenye kuchochea ushindani ingaliweza kubashirika kutoka kwa sauti yake. Naye Waiyaki akagundua kwamba Nyambura alikuwa akilia.

'Usitoroke, Mwalimu,' Nyambura akasema.

Hali ya kushtuka ikampata Waiyaki hata ikamfanya kuwashwa mwilini na tamaa nyingi. Nyambura alimwita 'Mwalimu.' Hapana mfuasi mwingine wa Joshua, ambaye angethubutu kumwita kwa jina hili. Yamkini ulikuwako mzaha katika sauti ya Nyambura? Waiyaki hakuelewa. Akamsubiri kwa ustahimilivu.

'Wenda wapi?' Nyambura akauliza baada ya kuvuka mto. Waiyaki akapumbazika. Swali lenyewe lilikuwa limemtatiza hata akakosa cha kujibu, kwani hakuweza kulipata jibu la kweli. Kusudi lake hasa lilikuwa ni kwenda kuketi mahali fulani pa siri, ili kuutazama mkutano, kwa matumaini kwamba angejaliwa kuonana na Nyambura baada ya mkutano.

'Nilikuwa nikitembea tu. Unajua, naupenda sana mto huu pamoja na kichaka na miti iliyomo.'

'Nami naenda mkutanoni.'

'Nilidhani ulikuwako mkutanoni. Imekuwa ajabu kukuona hapa.'

'Nili — nilipenda kupitia hapa.' Akasita. Kisha akacheka kwa haya kidogo. 'Unajua, hata mimi huupenda mto huu pamoja na miti yake. Hapa ni mahali pangu ninapopapenda sana.'

'Wewe hufika hapa mara nyingi, sivyo?'

'Wakati mwingine, ndiyo. Lakini siyo mara nyingi.'

Waiyaki akanyamaza na kutulia. Muda mwingine wa kimya ukazuka kati yao. Mwili wote wa Waiyaki ukawaka moto.

'Dada yangu alitahiri hapa,' Nyambura akasema tena. Alimfanya Waiyaki kujiona kuwa na hatia.

'Ungali unamkumbuka —'

'Nawezaje kumsahau? Nilimpenda sana.'

'Mlikuwa nyinyi wawili tu nyumbani kwenu, sivyo?'

'Ndiyo. Na sasa, ni mimi peke yangu.'

'Hata mimi, nyumbani kwetu, ni mimi peke yangu. Dada zangu wote wameisha kuolewa. Dada yangu wa nyuma, ambaye nilimpenda sana, alikufa zamani sana. Nilikuwa mdogo wakati huo —'

Nyambura akapendezwa sana na maneno hayo ya siri ya moyoni. Waiyaki hakujua la kusema tena.

'Utachelewa na mkutano.'

Lakini Nyambura hakujimudu wala kujali. Kisha, kwa utaratibu, kama kwamba alikuwa akijisemea mwenyewe, akatamka, 'Alikuwa hodari, mshupavu sana. Unamkumbuka?'

'Namkumbuka daima.'

'Maneno yake ya mwisho.'

'Ndiyo. . . '

Ndipo mawazo ya Waiyaki yakamrejesha nyuma hata akakikumbuka kisa chenyewe wakati walipombeba Muthoni hadi Siriana. Akaukumbuka mwili wake uliokuwa dhaifu, macho yake meusi na maangavu, pamoja na ujumbe wake wa mwisho: 'Mwambie Nyambura kwamba namwona Yesu.' Na sasa anaweza kumwona mara nyingine tena. Akayakumbuka maumivu yake makuu. Siku zote Waiyaki akafikiri na kuamini kwamba Muthoni alikuwa amelipata jambo fulani, jambo lililomjaa nafsini mwake hata kumwezesha kulistahimili kila jambo. Alikuwa amejitahidi

kuupata wokovu wake mwenyewe, mahali halisi pa kusimama imara. Je, alikuwa anasimama wapi? Ile tamaa ikamjia tena, mawimbi ya hamu yaliyosongamana. Akayakaza macho yake kumtazama Nyambura, hata kwa muda fulani, akafikiri alikuwa akimwona Muthoni, kama ilivyokuwa usiku ule waliposimama gizani mnamo siku ya kuamkia kutahiri. Akasogea mbele hatua moja na kusimama karibu zaidi na Nyambura, Akaushika mkono wake wa kulia, kisha akafoka bila kukawia, 'Nyambura, nakupenda.'

Ilikuwa sauti ya mnong'ono. Nyambura akaiona nuru machoni pake hata kwa muda akaingiwa na hofu. Hangeweza kuyasadiki masikio yake. Lakini lilikuwa jambo jema kusikia kwamba alikuwa akimpenda. Akahitaji kuanguka mikononi mwa Waiyaki, lakini akaogopa. Akaisikia huzuni yenye maumivu moyoni, huzuni ambayo hakujua ilikuja kutoka wapi. Chozi likatiririka na kuanguka katika shavu lake la kushoto. Hakujaribu kulizuia hata kidogo. Likaanguka jingine katika shavu la kulia. Waiyaki akaufinya mkono wake kwa nguvu kidogo. Naye Nyambura akajibu kwa kumfinya Waiyaki. Ndipo Waiyaki akasikia kama angalikufa papo hapo. Akiwa katika hali ya tamaa kubwa, ambayo ilimfanya kuwa kipofu, akamvuta na kumkumbatia Nyambura kifuani, hali machozi yake yakitiririka na kuanguka mabegani mwa Waiyaki. Nyambura hakujaribu kumzuia bali alijizamisha kwake mtu huyu wa pekee, ambaye angalimwokoa kutoka katika huzuni yake kuu. Hata hakuthubutu kusema lo lote. Wote wawili wakaungana kuwa mmoja. Waiyaki akabashiri kwamba jitihadi yake ya upelelezi imekamilika.

'Utakubali nikupose?' Waiyaki akauliza kwa kumnong'onezea masikioni.

Nyambura akajiegemeza na kukilalia kifua kipana

cha Waiyaki. Akatamani kujibu 'Ndiyo.' Akapenda sana kutamka hivyo. Haingemgharimu cho chote kutamka hivyo. Kupumua tu, halafu ingetosha. Kisha akarudiwa na fahamu polepole. Akafumukana na kujitenga mbali kutoka kwake. Sasa hakutiririkwa na machozi kamwe.

'Niambie, tafadhali, nijibu upesi,' Waiyaki akasihi na kunyenyekea hali akijawa na matumaini, shauku na woga. Kukawako na muda mwingine wa kimya.

'Hapana,' Nyambura akasema hatimaye kwa sauti iliyofifia.

Ilimgharimu bidii nyingi kabla hajawahi kuutoa mnong'ono huo. Lakini akasadiki moyoni kwamba alimpenda. Ndoa kati yao lilikuwa jambo lisilowezekana, isipokuwa tu akubali kuasi. Lakini yeye hakupenda kuasi kama Muthoni. Waiyaki akasikia maumivu rohoni.

'Kwa nini? Hunipendi?'

'Nakupenda, hakika,' akasema kwa moyo. 'Lakini, huoni kwamba uchumba baina yangu na wewe ni jambo lisilowezekana?' Kisha akatamka kwa sauti ya juu kidogo, 'Baba hawezi kukubali. Mimi siwezi kumwasi. Hata sasa anajua kwamba tulikutana hapo mbeleni—kwa njia ya uvumi.'

Sasa Waiyaki alikuwa akitazama kando. Hakuweza kuyaona yale machozi yaliyokuwa yakimtoka Nyambura hapo mbeleni. Kama yangaliendelea kumtoka zaidi, bila shaka, angelianza kulia kwa sauti. Ingalikuwa bora kwao kuachana. Lakini Nyambura alikuwa akimtamani Waiyaki hivi kwamba angaliona maumivu rohoni kama iliwalazimu kuachana. Akafanya haraka kujitenga kutoka kwa Waiyaki na kusimama kando hatua chache kabla hajachelewa kufanya hivyo. Waiyaki akabaki kusimama kimya papo hapo bila kutazama kando wala kujimudu. Lakini, hata hivyo, kitendo chenyewe kikamwumiza Nyambura zaidi

hata akapatwa na wasiwasi. Akasimama kando pasina kujua la kufanya tena. Akakata shauri upesi kwamba lingekuwa jambo la busara kuondoka.

'Nyambura! Nyambura!' Ah, amekwisha kwenda. Je, alipenda kumwambia nini tena? Akarejea nyuma kama alivyokuja. Akarudi nyumbani pasina kuona cho chote wala kusikia cho chote. Akajikokota na kutembea ovyo.

Ndipo Kamau akajitokeza kutoka mahali alipokuwa amejificha kuotea. Macho yake pamoja na nafsi yake, vyote vikawaka kwa hasira yenye kudhuru, hasira yenye wivu. Sharti atajuta kwa ajili ya kitendo hiki. Hamaki yake iliyojilundika akiba kwa muda mrefu, juu ya Waiyaki, ikampanda tena. Kamau hakuwa amesahau bado jinsi Waiyaki alivyomdhihaki na kumpa fedheha kitambo kirefu kilichopita, wakati walipokuwa katika uwanda. Hangaliweza kuyasahau majeraha aliyopata moyoni wakati huo. Kamau alijua kwamba alikuwa akimchukia Waiyaki kupindukia. Hivi sasa alijulikana kwa jina la Mwalimu. Watu wengine walikuwa wakidai kwamba Waiyaki ndiye atakayewaokoa watu wa milimani. Vema, na awe Mwalimu wao. Na awe mwokozi wao. Lakini yeye, Kamau, atazidi kumkataa. Kijana huyu alikuwa amemwaibisha baba yake, Kabonyi. Je, juu ya yote hayo, Kamau atazidi kuketi kitako na kushuhudia kushindwa kwake na Waiyaki hata katika jambo linalohusu mapenzi? La. Kamau alikuwa akimpenda Nyambura. Siku zote amekuwa akizungukazunguka Makuyu kwa matumaini kwamba, siku moja, angejaliwa kuudhihirisha upendo wake kwa msichana huyu. Lakini hakuwa amejaliwa bado kuonana naye uso kwa uso ili kuitamka siri yake ya ndani. Hivi leo ilikuwako nafasi nzuri ya kutimiza hayo. Alikuwa amekata shauri kufanya hivyo leo. Angelimfu-

nulia yote yaliyokuwa moyoni mwake, naye alikuwa na hakika kwamba Nyambura angekubali watoroke na kwenda kuishi Nairobi. Lakini sasa, mpumbavu huyu, alikuwa amefika na kujiingiza kati yetu. Kamau alikuwa amemngoja kuondoka, lakini Waiyaki akadumu na kukawia sana. Kisha akawaona wamekumbatiana kifuani. Na sasa, kwa uchungu mwingi zaidi, ameisha kuhakikisha kwa macho yake mwenyewe kile alichokuwa akihofia hapo mbeleni. Waiyaki ndiye adui yake mkubwa hadi kifo.

# *Sura ya ishirini*

Waiyaki alikwenda kutoka mgongo hadi mgongo mwingine wa ardhi, kukutana na wazee. Akawaendea mmoja mmoja. Wao pia wakamjia na kufarijika kwa kuutazama mng'aro wa macho yake. Alikuwa na juhudi na wajibu wa kutimiza daima. Yule mungu wake, elimu, ndiye aliyemtawala na kumwongoza; akamletea nuru; akamwezesha kuzishinda shida na vizuizi vyote vilivyomkabili yeye binafsi. Akamwongoza milimani na mabondeni; katika misitu minene na katika giza usiku. Hakuwa amesubiri bado, kufikiri na kujiuliza mahali alipoelekezwa na yote hayo; kama kweli ile shauku aliyosababisha ingalitulizwa na kuridhishwa na elimu. Kama mtu ye yote angalithubutu kumtupia swali la aina hii, yeye angalinguruma mara moja na kutamka: Jiungeni pamoja na kujenga vyuo zaidi.

Lakini sasa amekabiliwa na shughuli ya kuwatafuta waalimu zaidi wa kufundisha katika shule zilizojengwa. Inapasa kichukuliwe kitendo cha haraka. Siriana ndipo

mahali pa pekee panapoweza kupatikana watu walio na ujuzi wa kutosha, ambao wanaweza kuitimiza haja ya watu wa milimani kuhusu elimu. Kwa sababu hiyo Waiyaki akafanya safari ya kwenda mahali fulani karibu na Siriana, ambapo alikutana na vijana kadha waliokuwa katika mwaka wao wa mwisho katika Siriana. Akaongea nao na kuwasihi. Wakakubali, lakini wakamwomba kuwaendea tena kabla ya Sikukuu ya Krismasi, kusudi wapate kuafikiana vyema.

Huko nyumbani Chama kilizidi kupata nguvu na kuwaridhisha watu. Ule mwito uliosaidia kuanzisha vyuo vipya ukarudiwa tena. Liweke kabila lako safi. Nao watu wakawasikiliza na kuwatii, kwa sababu hawakupenda kuona kuangamia kwa kabila lao. Nacho Chama kikahitaji kuipigania ardhi yao iliyotwaliwa na mkulima Mzungu, mmisioni na serikali. Kabonyi pamoja na wafuasi wake wakafanya ziara kutoka mgongo mmoja hadi mwingine. Wakawalisha watu kiapo cha kuwafanya kuungama na kudumu katika ukamilifu na utukufu wa kabila lao. Watu walijua kwamba Mwalimu wao alikuwa amekwisha kula kiapo hiki. Amekuwa mmojawapo wa viongozi katika Chama, mpaka alipojiuzulu hivi karibuni. Hapana mtu ye yote aliyethubutu kukivunja kiapo. Wote waliokula kiapo, hapana mmoja wao angaliyeweza kulisaliti kabila lake milele.

Ule ugomvi wa hapo mbeleni, hali ya kushindana, ilizidi kuendelea. Ikatapakaa hata katika migongo mingine. Makao makuu ya Joshua yalikuwako Makuyu. Nayo makao makuu ya watu wa asili, watu wa kabila lao, yalikuwako Kameno. Mwalimu wao ni mtu wa kutoka Kameno. Lakini yeye, Waiyaki, hakupenda kujitambulisha na upande wo wote; hivi sasa juhudi yake kubwa ni ya kuwapatanisha watu wanaopingana. Hata hivyo, tangu

ilipofanywa ile mikutano miwili mikubwa, mambo yamezidi kuwa mabaya, zaidi na zaidi. Kila kundi lilionekana kuwa na ufidhuli zaidi, pamoja na kujitumaini lenyewe zaidi kuliko wakati mwingine wo wote. Joshua alihubiri kwa uhodari zaidi kuliko hapo mbeleni, nao wafuasi wake wakaimba nyimbo za kuwalaani washenzi waziwazi na kwa kutaka shari. Joshua akatambulikana kama adui wa kabila lake. Alikuwa upande wa Siriana, pamoja na wakulima Wazungu. Ilikuwa ikisemekana kwamba wamisioni wa Siriana walifika mapema kwa madhumuni ya kuwaandalia njia wakulima Wazungu. Wakati huo Wazungu walikuwa wakimiminika nchini na kujipenyeza hadi ndani kwa idadi kubwa kupita kiasi. Wahindi wafanyi biashara pia walikuwa wamefika na kufanikiwa sana katika kuziendesha na kuzitawala njia zote za uchumi nchini.

Kwa upande wake, Waiyaki akazidi kujilaumu na kujiona mwenye hatia sana kwa kutohubiri juu ya upatanisho. Alikuwa ameipoteza nafasi iliyofaa kwa kuchukuliwa hatua kama hiyo, wakati ambapo alistahili kuonyesha wazi mahali aliposimama. Vioja viwili vilivyomkabili wakati mmoja, lile hamaniko, hali ya kumhangaisha na kumtia wasiwasi, pamoja na Kabonyi, vilimfanya kupotelewa na nafasi hii muhimu, hasa wakati alipokuwa na mamlaka juu ya watu wa kutoka katika migongo mingi. Je, ingaliwezekana kuwa na nafasi nyingine kama hiyo? Angalizidi kusubiri hadi wakati wake unaofaa utakapowadia. Angezidi kuingojea nafasi nyingine, wakati ambapo angesimama na kuhubiri juu ya ufahamikiano, kuvumiliana na umoja. Halafu utumishi wake ungetimizwa. Utume wake wa kuangaziwa na nuru kutokana na elimu ungefaulu na kustawi. Mapema katika mwaka unaofuata kutakuwako na mkutano mwingine wa wazazi. Halafu hapo, Waiyaki ataongea na kueleza yote yatakayokuwa fikirani

mwake.

Waiyaki akaendelea mbele na shughuli yake ngumu, siku baada ya siku. Vipindi vya kulaumiwa kwake, yeye binafsi, vikazidi kumjia kwa nguvu na kwa uthabiti sana, mfulilizo. Lakini, hata hivyo, akaendelea kuona furaha moyoni wakati wazee, waume kwa wake, na hata vijana, waliposimama na kuinyosha mikono yao ili kumsalimia, hali wakionyesha nyuso za kutabasamu. Akashukuru kwa ajili ya kujiuzulu mwenyewe kutoka kwa Chama. Haingewezekana kwake kuendesha shughuli za Chama pamoja na shughuli za elimu ya watoto.

Alifikiri juu ya Nyambura mara nyingi. Lakini alijisikia kuwa na maumivu mengi kukumbuka kwamba Nyambura alilikataa ombi lake. Mara nyingi alijaribu kuyasahau mawazo ya aina hii kwa kupiga mbinja. Angaliweza kujiepusha mwenyewe na kuyasahau yote hayo, kwa njia ya kujiingiza katika utendaji wa kazi. Kinuthia alifanya haraka kumjia baada ya shule. Alimjia faraghani.

'Napenda kuongea nawe.'

'Milele hujapata kunionya kimbele kabla hujaongea nami.'

'Hata hivyo, usicheke,' Kinuthia akamsihi. 'Nilifikiria kuwa jambo maana na la hatari.'

'Jambo gani?'

'Nililosikia. Je, ni la kweli?'

'Lakini hujaniambia lo lote mpaka sasa. Ningali katika giza.' Waiyaki angaliweza kuona kwamba Kinuthia alikuwa na jambo fulani lililomlemea na kumhangaisha moyoni. Na sasa alionekana kuwa na haya na mashaka.

'Umefanya kosa. . . ' Akasita. Ndipo Waiyaki akagundua hali ya kimya iliyoenea kote chuoni. Watoto walikuwa wameondoka kwenda nyumbani. Kamau, pamoja na mwalimu mwingine mpya, ambaye alikuwa

amejiunga pamoja nao katika chuo cha Marioshoni, pia walikuwa wameondoka.

Waiyaki akatamka, 'Ningali nakungoja.'

'Umeisha kuwa mmojawapo wa wafuasi wa Joshua.'

'Mimi? Nani aliyesema hivyo?'

'Hapana mtu, yamkini ni uvumi. Wewe wajua, kwa mfano tuseme, jinsi watu wetu wanavyopenda kuamini uvumi. Watu wachache wamekuwa wakiongea huku na huko. Kusema kweli, inasemekana kwamba umeonekana katika kanisa la Joshua mara nyingi.'

'Nilikwenda mara moja tu. Lakini kuna ubaya gani kwenda kule?'

'Si hayo tu. Inasemekana kwamba miezi kadha iliyopita ulikwenda Siriana na kufanya mazungumzo marefu pamoja na Wazungu. Yamkini utawauza watu wako.'

Waiyaki akaangua kicheko. Alijua kwamba haikumpasa kuyashikilia au kujisumbua sana kwa maneno hayo. Hayakuwa na ukweli wo wote isipokuwa uvumi mtupu. Haikosi, huo ni wakati ambapo alikwenda karibu na Siriana kuonana na wale vijana ili kujua kama wangependa kuja kufundisha hapa milimani. Kwa hiyo akasema, 'Sasa?'

'Na. . .'

Waiyaki akatazama juu. Sauti ya Kinuthia ikabadilika.

'Twende tukae juu ya nyasi.'

Wakatembea polepole, kimya, kisha wakaketi juu ya nyasi mbele ya skuli.

'Ni kweli kwamba unanuia kumposa binti Joshua?' Kinuthia akauliza mara tu baada ya kuketi chini.

Waiyaki alikuwa karibu kuruka juu. Swali lenyewe lilimfanya kushtuka. Hajapata kuonana na Nyambura mara nyingine tangu siku ile. Akakumbuka jinsi Nyambura alivyolikataa ombi lake siku hiyo. Akawa kama mtu aliye-

kufa ganzi. Hiyo ni dhihaka. Ni maneno yaliyoongezwa chumvi, kinyume cha ukweli wenyewe. Ni ajabu kwa watu kuongea juu ya uchumba baina yake na Nyambura licha ya ukweli kwamba alimkataa! Naye Kinuthia alikuwa akiongea hali amejawa na wasiwasi na hofu.

'Jihadhari, mwenzangu Waiyaki. Unajua watu wanakutazamia wewe. Ndiwe mfano wa kutazamiwa na kabila lako, mtu aliyezaliwa mara ya pili katika utimilifu wote kutegemea mila safi za watu. Wanakuheshimu hata kukusujudia. Hujui cho chote juu ya kile kiapo kipya. Umekuwa na shughuli nyingi. Watu wanakula kiapo katika jina lako. Katika jina la Mwalimu na katika utakatifu wa kabila letu. Kumbuka ya kwamba Kabonyi anakuchukia, anakuchukia sana. Angalikuua kama angalikuwa na uwezo. Ndiye anayefanya hayo yote. Kumbuka, Chama kina nguvu. Uwezo. Jina lako limo ndani ya Chama, ambapo linaleta hata uwezo zaidi. Jina lako ndilo litakalosababisha kuangamia kwako. Jihadhari. . .'

Kinuthia alikuwa na wasiwasi sana. Sauti ilikuwa na mashaka. Waiyaki akauwekelea mkono wake juu ya Kinuthia.

'Vema. Sitamposa Nyambura. Wao pia hawatanitendea cho chote.'

'Kuna vijana kule. Nawajua. Wanamwamini na kumtii Kabonyi. Wamepewa kiapo cha kuliweka kabila lao safi na takatifu, pamoja na kuwaadhibu wale wanaolisaliti.'

'Nakwambia tena, sitamwoa Nyambura.'

'Kwa hiyo ni kweli?'

'Nini?'

'Kwamba ungalimwoa?'

'Nisikize, Kinuthia. Nakuhakikishia kwamba Nyambura hawezi kunikubali.'

Majuma machache baadaye Waiyaki akaenda kumwona mzee mmoja. Alikuwa mwenzake Kabonyi. Mzee huyo akaongea juu ya baba yake Waiyaki na juu ya babu yake. Akawasifu kwa ajili ya uhodari wao. Akamalizia kwa kutamka kwamba haingewezekana kwao, watu hao, kulisaliti kabila lao. Naye Waiyaki akarejea nyumbani akiwa na majivuno moyoni. Babu zake walikuwa na sifa kama hizo.

Mnamo usiku huo, hata hivyo, mawazo yakamjia ghafula kwamba mzee huyu alikuwa na maana ya kumshauri au kumwonya. Ni kitu gani kilichomfanya Waiyaki kuliunganisha onyo la mzee huyu pamoja na habari aliyoipata kutoka kwa Kinuthia? Kwa kadiri alivyofikiri juu ya jambo hili ndivyo kadiri yote mawili yalivyofafanulika na kupatana.

* * *

Sikukuu ya Krismasi ikazidi kukaribia. Majira haya ya mwakani yaliambatana pamoja na sherehe za ibada kutegemea mila na desturi za kikabila. Waiyaki hakushiriki katika sherehe zenyewe kama alivyofanya hapo mbeleni. Kazi yake ya kila siku ilikuwa nyingi hata kuupita uwezo wake. Waalimu wengi kutoka kote milimani wakafika mara kwa mara kusudi wapate kushauriana pamoja naye. Wazee na watoto wakamletea shida za aina nyingi. Lakini pamoja na hayo yote, Waiyaki akazidi kupungukiwa na ile nafasi, pamoja na ule uhusiano wa karibu zaidi, baina yake na watu wote kwa jumla, nafasi ambayo angaliipata kama angalishiriki pamoja na wengine katika sherehe zilizokuwako. Alikuwa akizidi kushughulika pamoja na kulemewa moyoni na mambo yanayohusu shule, bonde kubwa lililozidi kupanuka, pamoja na mgawanyiko wa watu katika vikundi mbali mbali.

Ndipo ikatukia. Lilikuwa la kumshtua kila mtu. Kisa cha aina hii hakijapata kutukia hapo mbeleni. Nyumba ya mmojawapo wa wafuasi wa Joshua ikateketezwa kwa moto. Hapakuwa na mtu aliyejeruhiwa, lakini kila kitu katika nyumba hiyo kiliteketea. Waiyaki hangeweza kuelewa, lakini alikifikiria Chama kuhusika sana katika kitendo chenyewe. Je, yamkini Kabonyi alikuwa amejitolea kuharibu cho chote kilichokuwa pingamizi baina yake na kabila lake?

Fahamu ya aina hii ilimjia kama kioja cha kumshtua na kumfadhaisha. Akawaza moyoni kwamba haingekuwa busara kwake kujiuzulu kutoka kwa Chama. Uwezo wa Chama pamoja na ushawishi mkubwa, ulikuwa na nguvu, hata kuenea kila mahali.

# *Sura ya ishirini na moja*

Baada ya kumalizika kwa ibada kanisani Nyambura alikwenda nyumbani kumwandalia baba yake chakula. Baba yake alikuja pamoja na watu wengine. Nyambura hakuwa na nafasi ya kupumzika. Mara tu baada ya kuwapa chakula, akaondoka na kwenda nje.

Hakujua kile alichohitaji kufanya wala mahali alipopenda kwenda. Yote aliyotamani ni kukaa peke yake. Hajapata kuwa na amani moyoni tangu alipoukataa uchumba baina yake na Waiyaki. Lakini aliendelea kujisingizia kuwa na utulivu, ijapokuwa ni utulivu wa nje tu. Alizifanya kazi zake ndogo ndogo za nyumbani kama kawaida. Lakini alikuwa mwepesi wa kuudhika, hata mara nyingi alichukizwa na amri za baba yake. Alitamani kuwa na nafasi nyingine ya kusimama mbele ya Waiyaki, na kukumbatiwa kifuani na mikono yake, kisha angaliridhika. Alikuwa ameomba mara nyingi kusudi Waiyaki apate kumjia mara nyingine; apate kumpenda na kumwokoa kutoka katika balaa lake la moyoni. Karibu yote hayo

yalikuwa yametimia. Waiyaki alikuwa akimpenda. Lakini Nyambura hakuikubali ndoa baina yake na Waiyaki. Hili ndilo jambo lenyewe hasa, ambalo lilimwudhi sana, na ambalo alilisikitikia sana, kukumbuka kwamba lawama ilikuwa juu yake mwenyewe, siyo juu ya Waiyaki. Ndiye aliyemkataa Waiyaki. Je, atapata kuelewa kamwe na mahali ukweli wenyewe unaposimama? Nyambura akasikitika kwa hofu kwamba yamkini hatajaliwa kumwona Waiyaki tena.

Kwa nini alifoka na kusema 'Hapana' badala ya kusema 'Ndiyo'? Nyambura alikuwa akimpenda Waiyaki. Alikuwa akimtamani. Ndiye aliyekuwa mwokozi wake. Ingawaje, mara tu Waiyaki alipofika na kusimama mbele yake, Nyambura angalikata shauri kutoroka ili kumwepuka. Haingewezekana kwake kumwasi baba yake. Joshua alikuwako kando, katika mawazo, pamoja na Nyambura, ambapo alimwamuru na kumwonyesha njia aliyostahili kufuata. Hata hivyo, hii ilikuwa njia ambayo Nyambura hakupenda kuifuata. Sasa anapenda kuasi. Muthoni alifanya hivyo. Nyambura hakuwa nao ule ushupavu wa Muthoni. Kwa sababu hiyo vita vyenyewe vikaendelea kumsumbua moyoni mwake. Wakati fulani alihitaji kumwendea Waiyaki na kumsihi akubali kumkumbatia kifuani tena. Halafu angalimnong'onezea na kumwambia, 'Waiyaki, moyo wangu unakupenda sana.' Na wakati mwingine pia angaliyakanusha mawazo ya aina hiyo, halafu alijivuna kwa kunata na kudumu katika kumtii baba yake. Hakuwa na hakika kama Joshua alipata kufikiwa na habari hii, kwamba Nyambura na Waiyaki walionekana wakisimama na kuzungumza pamoja. Haelewi kwa nini alimdanganya Waiyaki wakati alipomwambia, 'Anajua tulikutana nawe. . .' Lakini hata hivyo, Nyambura alisadiki kwamba ilikuwa kweli. Amekuwa na

mawazo daima kwamba Joshua analijua jambo hili. Yamkini hii ndiyo sababu iliyomfanya kumtazama Nyambura kwa njia kama hiyo; au sababu iliyomfanya kuyageuza mahubiri yake kusudi apate kumwonya na kumkumbusha Nyambura, pamoja na wengine, jinsi ilivyowapasa kujihadhari na kuwaepuka washenzi, watu wasioamini, hata iwapo walikuwa na elimu ya juu kiasi gani. Halafu, siku chache kabla ya kuonana na Waiyaki, mama yake alimwita, na kuzungumza naye faraghani. 'Waiyaki ni kijana mwema. Lakini watu wanaweza kupiga domo, unajua. Hatutaki ghasia nyingine katika nyumba hii. Siwezi kuivumilia. Siyo sasa, baada ya Muthoni. . .' Mwanamke mwingine aliwakatiza wakati alipowatokea. Kwa hiyo Nyambura hakuwa na nafasi ya kuendelea kusikia yale yaliyokuwa moyoni mwa mama yake.

Nyambura alifahamu kwamba mama yake alimpenda Waiyaki, kwani Miriamu hajapata kusahau kwamba Waiyaki ndiye aliyeonyesha hali ya kuhusika na kujisumbua sana katika jitihadi ya kumhurumia Muthoni. Ndiye aliyempeleka hospitali. Kila siku aliomba kwa ajili ya Waiyaki, ili apate kuokoka na kuja upande wao.

Nyambura akaondoka kwenda mahali pake pa kawaida karibu na mto Honia. Moyo wake ukaongezeka kumpigapiga wakati alipofika karibu na mahali penyewe. Ni papo hapo, msituni, ambapo alisimama na kujiegemeza kifuani mwa Waiyaki. Ni kutoka mahali hapo, ambapo alisikia kutoka mdomoni mwake, kwamba alikuwa akimpenda. Akadhani huenda ikawa anamngoja mumo humo hata sasa. Akauvuka mto na kufanya haraka kupita kichakani kwa matumaini, pamoja na maombi, kwamba angejaliwa kumpata Waiyaki humo. Je, angalimwarifu sasa kwamba alikuwa tayari, tayari kukubali uchumba, halafu wangefunga ndoa na kuishi milele kama bwana na bibi?

Hata hivyo, Nyambura alijua kwamba Waiyaki hawezi kuwako humo. Lakini, si neno, kwani hajapata kufika humo tena tangu walipoachana. Ingawaje ni hivyo, Nyambura alisikia maumivu makubwa baada ya kufikiri kwamba Waiyaki hawezi kuwako kama alivyotazamia. Moyo wake ukamshitaki na kumwona Waiyaki kutokuwa mwaminifu kwa kukosa kufika. Hakika, ilimpasa kuja kumwona tena. Sharti Waiyaki kuja tena. Hivi sasa. Mashaka yake yalichangamana pamoja na hali ya kuvunjika moyo. Kwa hiyo alijisikia kuwa na hasira juu ya Waiyaki. Bila shaka, lilikuwa jambo la mzaha, jambo la kuchekesha sana. Lakini akajishitaki na kujilaumu mwenyewe kwa ajili ya kumkataa hapo mbeleni.

Akarejea nyuma ukingoni, ng'ambo ya pili, ambapo aliketi, mahali pake alipopenda sana. Upande wake wa kushoto ilikuwako nafasi iliyokuwa wazi, ambapo waliketi vijana wakati wa kutahiri, mahali ambapo damu yao ilimwagika na kuzama chini katika udongo. Muthoni pia alikuja hapa mnamo asubuhi ya siku aliyojitoa sadaka. Nyambura hakujisikia kuwa na amani. Mto haukuweza kumburudisha tena kama hapo awali.

Wakati ilipokuwa jioni, halafu ndege wakaanza kuruka na kwenda zao, Nyambura aliondoka na kurejea nyumbani. Joshua alisimama mlangoni. Nyambura hakuifurahia hali iliyoonyeshwa na Joshua wakati alipomtazama. Kulikuwako na mkosi fulani. Joshua akamruhusu kuingia ndani bila kusema neno lo lote. Miriamu alikuwako ndani, lakini yeye pia hakusema cho chote. Ndipo baba yake akaingia ndani kumfuata.

'Ulikuwa wapi?' Sauti yake ilikuwa ya kuogofya. Nyambura akaingiwa na woga.

'Mtoni.'

'Ulikuwa na nani?'

'Peke yangu, Baba.' Akaanza kutetemeka. Alikuwa amekwenda mtoni kwa matumaini kwamba mwokozi wake angalifika kutoka katika mawingu ili kumwokoa. Lakini Waiyaki hakufika. Utiifu wake kwa baba yake ulimfanya kumpoteza Waiyaki.

'Hukuwa na mtu?'

'Ndiyo.'

'Unadanganya. Unasema uwongo.'

'Nilikuwa peke yangu, Baba,' akasisitiza.

'Usifikiri mimi ni kipofu. Wala usinione kuwa mzee jinsi hiyo. Usije ukajidanganya mwenyewe kwamba sijafikiwa na habari ya mwenendo wako. Nikisikia mara nyingine kwamba umeonekana pamoja na huyo kijana shetani mdogo, hutaishi katika nyumba hii tena.'

'Nilikuwa peke yangu,' akatamka, karibu kulia.

'Nakuonya tena. Ukionekana pamoja naye tena—si wameisaliti na kuiletea nyumba hii madhara mengi kutosha? Wala hukumbuki jinsi walivyoiteketeza nyumba ya mtu wa Mungu?'

'Lakini—'

'Ngoja nisikie tena! Ngoja nikuone pamoja naye.'

Ilikuwako hali ya kutisha kupita kiasi katika sauti yenyewe.

Nyambura hakuongeza neno jingine. Hii ndiyo iliyokuwa zawadi yake kutokana na uaminifu na utiifu wake. Na kutokana na utiifu wake huo, alikuwa amempoteza mtu aliyempenda sana; mtu aliyeubeba wokovu wake. Usiku huo hakuweza kupata usingizi. Alilia usiku kucha. Akaomba Mungu autwae uhai wake na kumwondosha kutoka katika dunia hii.

# *Sura ya ishirini na mbili*

Na sasa walikuwa wakiimba na kumsifu katika kila mlima. Alikuwa amekwisha kuwapatia waalimu. Kwa hiyo watoto wao wangalikunywa kutoka katika chemchemi hizi mpya, ili kukituliza kiu walichokuwa nacho cha elimu. Vyuo visivyokuwa na waalimu ni vyuo gani? Hii ndiyo iliyokuwa hofu ya watu wengi tangu siku ya ule mkutano mkubwa. Walikuwa wameliacha jambo hili mikononi mwa Waiyaki, lakini hata hivyo, watu wengine walikuwa na shaka. Waalimu wangalipatikana kwa njia ya kuwabandua kutoka katika makucha makali ya wakuu wa Siriana. Waiyaki alifaulu kutimiza hayo yote.

Sasa Kinuthia alikaribia kumwabudu Waiyaki. Alikata shauri kutumika chini ya usimamizi wake milele. Huyu alikuwa mtu maalum, asiyekuwa wa kawaida, ndivyo alivyowaambia wazee aliokutana nao. Nao wazee walikubali na kuinamisha vichwa vyao chini hali wakiikumbuka siri yao ya ndani. Waiyaki alikuwa mwanawe Chege, ndivyo walivyonong'onezana wenyewe kwa wenye-

we. Walijua ya kwamba Chege alikuwa mtu mashuhuri. Hata katika siku za ujana wake, aliwahi kuyatamka mambo ya kustaajabisha, ambayo hayakuwaelea watu wengi. Kinuthia alizidi kuyashikilia maoni yake kuhusu siasa, naye alikuwa mmojawapo wa watu walioamini mwito wa 'Vitendo Sasa.' Hii ndiyo iliyokuwa sababu yake ya kumstahi Kabonyi pamoja na Chama. Yeye, Kabonyi, pamoja na Chama, waliamini katika kuchukuliwa kwa kitendo cha haraka juu ya Mzungu. Lakini ndoto ya yule Mwalimu Mkuu, kusubiri hadi kuwapata watu wengi walio na elimu ya juu, ilikuwa imemtosha hata ikamfanya kukubaliana naye kabisa. Angaliwezaje kuupinga uwezo wa ndoto hii, ambayo ilifunuliwa kwake na sauti yenye nguvu na uwezo, sauti laini yenye hekima ya Waiyaki? Siyo sauti yenyewe tu, bali hata macho yake yalidhihirisha ndoto hii. Kinuthia alifahamu kwamba Waiyaki alikuwa na imani na ujumbe huo. Alimstahi na kumwogopa kwa sababu alijaliwa kuyaona mambo ya siri, ambayo Waiyaki hakuyajua. Aliwahi, kwa mfano, kugundua kwamba chuki ya Kabonyi iligeuka kuwa utume, ujumbe uliokuwa na nguvu za thibitisho la kisiasa, ambao ndio uliokuwa sehemu madhubuti katika ndoto ya Kabonyi kuhusu kukombolewa kwa migongo yote hii ya ardhi.

Wakati Waiyaki aliporejea nyumbani kutoka katika safari yake ya pili kule Siriana, baada ya kuieleza kamati kuu ya shule juu ya kufanikiwa kwa safari yake, Kinuthia alijivuna na kuona furaha nyingi moyoni mwake. Alijiona kuwa mdogo sana wakati alipotembea pamoja naye, ubavuni mwa Waiyaki.

'Wote watakuja kutoka Kiambu?'

'La! Wengine wao watakuja kutoka Kabete, Murang'a na Nairobi. Wanapenda kutusaidia. kwa sababu hata na wao pia wamechoshwa na Siriana. Wanapenda

kuvisaidia vyuo hivi vya Gikuyu Karing'a, ambavyo hujitegemea vyenyewe.'

Kinuthia na Waiyaki wakatembea pamoja kuelekea mtoni Honia. Walikuwa kimya. Waiyaki alikuwa amejawa na furaha kwa ajili ya kuona jinsi habari yake ilivyopokewa na wazee kwa hamu na kwa shauku kubwa. Kinuthia akautazama uso wa Waiyaki uliokunjamana kwa furaha. Akasema, 'Watakapofika sharti tuwapeleke mbele ya mkutano wa wazazi wa mwaka ujao.'

'Ndiyo, ndiyo, tutafanya hivyo.' Kisha, ghafula, Waiyaki akamgeukia Kinuthia. 'Ni lazima tuijenge na kuikuza milima yetu. Hatuna budi kuidumisha shauku hii. Sharti tuvijenge vyuo . . . na chuo kikubwa, chuo cha juu zaidi . . .'

Kinuthia aliathirika na kuchochewa sana, siyo na maneno yenyewe tu bali pia na ile njia Waiyaki aliyoitumia katika kuyatamka maneno yenyewe. Kulikuwako na moto pamoja na thibitisho katika matamshi yake. Lakini hata hivyo, Kinuthia akastaajabu na kujiuliza kama Waiyaki alikuwa akielewa kwamba watu walihitaji vitendo sasa; kwamba ile shauku mpya waliyokuwa nayo ilihitaji jambo jingine zaidi, licha ya kule kusoma. Watu walihitaji kuchukua hatua nyingine ya kusonga mbele. Hawangejaliwa kufanya hayo iwapo ardhi yao iliendelea kuchukuliwa na kutawaliwa na wageni; iwapo watoto wao waliendelea kulazimishwa kufanya kazi katika mashamba ya Wazungu; iwapo wanawake na wanaume waliendelea kushurutishwa kutoa kodi ya nyumba. Hakupenda kumwarifu hayo sasa, lakini angalimwambia baadaye. Siku moja. Kwani Kinuthia alisadiki kwamba Waiyaki ndiye aliyefaa zaidi kuwaongoza watu, siyo tu kwa kuwaelekeza kwenye elimu, bali pia kwenye nafasi na kiwango muhimu cha kuweza kuyatoa maoni yao juu ya siasa za kujitawala wenyewe.

Waiyaki ndiye mtu wa pekee aliyefaa kukiongoza Chama. Hata sasa ule moyo wake ndio uliokuwa kiini cha uwezo wa Chama pamoja na Kabonyi, ambao walikuwa nao juu ya watu. Je, Waiyaki alikuwa akifahamu hivyo? Kadiri Kinuthia alivyozidi kuuona moto machoni pa Mwalimu, ndivyo kadiri alivyoona shaka kama kweli kwamba nuru hii mpya ilikuwa imempofua Waiyaki. Lakini alikuwa akimwamini. Alitamani kushiriki katika ndoto hii na kuwa na sehemu yake ya kufanya katika kutimizwa kwa ndoto yenyewe.

Ingawaje ni hivyo, Kinuthia hakuujua ukubwa na upana wa ndoto na maono ya Waiyaki. Angalijuaje isipokuwa kwanza ajaliwe kuingia ndani katika roho yake, mahali ambapo shaka na hofu zilipambana na kushindana katika giza, ambapo ulipoteza shabaha ya matumaini na ufanisi, halafu ungalitetemeka na kuwa macho wakati huo huo katika giza usiku, ama wakati ulipotembea njiani nchini!

* * *

Wakati Waiyaki alipojilaza kupumzika kitandani, siku mbili baadaye, alijisikia mchovu na mlegevu sana, mwilini na rohoni. Akajiwa na mawazo, akafikiri kulikuwako na uovu fulani uliojibanza kuotea, nyuma yake, karibu sana, jambo ambalo lilijitahidi kumfuata katika kila njia yake ya mafanikio; kitu ambacho kilikuwa tayari kumrukia ghafula ili kumshusha na kuziangamiza shughuli zake zote hata kuzifanya kuwa za bure. Si kwamba hiyo ilikuwa hali ya woga au kukata tamaa. Ilikuwa hali iliyomjia mara kwa mara na kumzungukazunguka, ambayo ilimfanya kujisikia mlegevu. Lakini, hata hivyo, Waiyaki akazidi kuishikilia ndoto yake na kuiruhusu nuru yake kuangaza mbele kwenye njia yake. Tangu kuteketezwa

kwa nyumba ya mfuasi wa Joshua, siku chache kabla hajaondoka kwenda Siriana, amekuwa akifikiri sana, kwa makini sana bila kupumzika, juu ya watu wake. Akaitazamia siku fulani, mapema mwaka unaofuata, katika mkutano mwingine wa wazazi, ambapo angalitoa mwito kwa wote kujiunga. Lakini ni kujiunga kwa kitu gani?

Kwake Waiyaki, elimu ya Mzungu ilikuwa chombo na kiini hasa cha maendeleo na mafanikio, iwapo tu ingalitumiwa kwa njia bora. Alikuwa akiyakumbuka maneno ya baba yake, siku nyingi zilizopita, wakati waliposimama juu mlimani na kuitazama nchi yote iliyojilaza mbele yao:

'Jifunze hekima yote na siri zote za Mzungu. Lakini jihadhari kuzifuata hila zake.'

Yamkini huo ndio ulikuwa utume wake kwa migongo hii ya ardhi? Angaliwaambia watu. Na kwa kweli ameishakuwaambia. Sharti watoto kusoma.

'Atatokea mtu na kuwaokoa katika saa yao ya haja.'

Yamkini yeye ndiye yule mwokozi? Ndiye yeye, yule mtu wa ahadi, au labda mawazo ya Chege yalikuwa yakibadilikabadilika? Angaliwaokoa watu kwa njia gani? Chege alikuwa amemtwisha mzigo mabegani mwake, mzigo mzito uliomlemea. Mwokozi ni mtu aliyekuwa na uwezo wa kutenda jambo kubwa, jambo lililokuwa na uwezo wa kuyageuza maisha ya watu. Mwokozi ni mtu aliyeweza kufanya jambo la kushtua, jambo ambalo lilitukia ghafula mnamo usiku mmoja hivi kwamba hapana hata mtu mmoja angalithubutu kulizuia. Ni jambo gani Waiyaki alilopata kufanya mpaka sasa?

Na sasa akahitaji kuipata nafasi ili angurume kwa sauti kuu na kuitoa nje ile shabaha iliyomlemea na kumsumbua katika fikara. Angelinguruma na kuwaambia watu—'Jiungeni pamoja.' Hiyo ingekuwa mapema mwaka ujao. Kwa muda akatulia na kuifikiri ndoto yake. Yalikuwa

maono yaliyomjia mara moja, upesi, na kuangaza fikirani mwake hata kuziangaza pembe za ndani zilizokuwa na giza. Yalikuwa maono, ambayo kwayo aliiona jamii ya watu walioaminika, wenyewe, ambao waliishi na kuketi pamoja, wakaimba wimbo wa upendo uliopatana na muziki uliochezwa na ndege; watu ambao mioyo yao ilipiga pamoja kulingana na mwenendo wa kupwita kwa maji mtoni. Humo watoto wao wangalicheza na kurukaruka, kutoka jabali moja hadi jingine; wakayarusha maji ambayo yaliwafikia akina baba na mama walioketi chini pamoja kwenye kivuli, kuzungumza na kutazama. Nao ndege wakaendelea kuimba wakati waliporukaruka kutoka mti hadi mti, hali huko mbali msituni wanyama walijikusanya pamoja . . . Katikati mwa umati huu Nyambura angalisimama. Watoto wangalimjia yeye, kisha angaligeuka kuzungumza na wazee. Ndege walitega masikio kumsikiza, hata wanyama pia walitulia na kutega masikio. Wimbo ulipanda juu hewani na kuigusa mioyo ya wote, nayo hamu yao juu ya maisha mapya ya mbeleni ikadhihirika na kuonekana wazi katika macho meusi ya Nyambura.

Waiyaki akainyosha mikono yake. Akatamani kukigusa kiwiliwili cha Nyambura kilichokuwa kikitetemeka wakati alipowaongoza katika wimbo. Ndipo akatambua kwamba mikono ya watu wengine, pamoja na mikono ya Joshua, ilinyoshwa kumwelekea Nyambura. Kwa muda Waiyaki akasimama na kutulia, kama mtu aliyelogwa na kuvutiwa sana na kioja hiki. Kisha akapatwa na hofu. Wote walikuwa wakimvuta kumrarua vipande vipande, kama kwamba alikuwa dhabihu iliyotolewa kwa mungu wa mto, mto ambao ulizidi kutiririka kama kwamba ulikuwa na uhai ndani yake, wakati watu walipoendelea katika ibada yao hii ya kumdhuru Nyambura bila huruma. Naye Waiyaki akajiunga pamoja nao. Akaanza kumrarua Nya-

mbura vipande. Lakini hakutoa sauti yo yote kwa sababu alikuwa bubu. Ndipo akagundua kwamba alikuwa Muthoni. Akatupwa ndani mtoni wakati alipoendelea kusema, 'Sasa mimi ni mwanamke'. Nao mto ukambeba hata akatoweka kabisa katika giza ambalo hapana ambaye angeweza kupima au kutambua kina chake. Moyo wa Waiyaki ukalia na kupiga kelele, lakini akafahamu kwamba Muthoni hakuwako tena. Alikwisha kutoweka. Kila mtu akaondoka na kwenda zake pasipo kusemezana wenyewe, kwani walijiona kuwa na hatia. Wakayageuza macho yao kumwepuka Waiyaki, Mwalimu, wakati walipompita njiani. Hata mwishowe akaachwa peke yake. Hakujua kama ilimpasa kumfuata Muthoni au kuufuata umati wa watu. Wakati huo Nyambura akasimama mbele yake. Kipindi cha furaha kikamjia ghafula na kuifukuza ile hali ya kujiona kuwa na hatia. Akasogea mbele kumgusa Nyambura. Lakini Nyambura aliepa na kukataa. Waiyaki akahitaji kumgombeza na kumkumbusha wakati fulani ambapo alimruhusu amkumbatie. Ndipo akakumbuka kwamba Nyambura alikataa uchumba baina yake na Waiyaki wakati huo. Mbona alikataa? Kwa sababu tu hakupenda kumwasi baba yake? Ndiyo. Hili ndilo lililokuwa neno lenyewe. Utiifu. Kwa hiyo, kutokana na utiifu wake, akapotewa naye. Milele. Nayo tamaa yake ingalizidi kuendelea hadi kufa kwake. Kifo ndio mwisho wa kila jambo. Alikuwa karibu kufungua mdomo na kumwambia namna Joshua aliuongoza umati wa watu ili kumrarua vipande vipande. Ndipo akakumbuka kwamba yeye pia alikuwa amejiunga katika umati, akakubali kushiriki katika ibada hii, kama yalivyokuwa matakwa ya kabila lake, hata akawa na sehemu yake katika kumwaga damu yake. Hali ya kujiona kuwa na hatia ikampata na kumkalia sana. Giza likamtisha. Akapenda kupiga makelele kwa ajili ya hofu. Alikuwa ame-

shindwa kuwaomba watu ili kujiunga pamoja. Wakati mwingine. Wakati unaokuja. Akaamka na kuwa macho hali akiendelea kuhema na kufoka 'wakati unaokuja.'

Waiyaki akajisukuma mwenyewe kuliepuka tisho lililosababishwa na ndoto yake.Alikuwa na hakika kwamba hakuwa katika usingizi bado. Akajisikia kuwa na jasho jingi usoni. Akatazama kote kuizunguka nyumba yake. Hata haikuwa usiku bado. Alikuwa akijisikia mchovu, kwa hiyo akahitaji kupumzika. Lakini sasa akaelewa kwamba hawezi kupata usingizi. Ule mfano uliomfadhaisha kitandani mwake ulikuwa wa kweli kwa hivyo hangaliweza kufanya lo lote ili kuyaepuka matokeo yake.

Akawaza ingekuwa bora kama angalishiriki zaidi katika sherehe za kikabila. Jambo hili, pengine lingalimfariji zaidi na kumfanya kujisikia kuwa miongoni mwa watu wake. Lakini zile safari zake! Tohara lilikuwako njiani, karibu sana, muda wa wiki moja hivi. Siku ya kutahiri ingalilingana na Siku ya Krismasi. Yamkini huo utakuwa uchokozi kwa Joshua? Michezo na nyimbo ilikuwako kote nchini. Ilikuwako shabaha maalum iliyotajwa mara kwa mara katika nyimbo zao. Wasichana wasiotahiri ndio waliotajwa na kushambuliwa vikali. Kila neno ovu lenye uchafu na aibu lilielekezwa kwao. Walikuwa unajisi, vitu vichafu katika kabila lao, hivi kwamba yamkini wangeiletea nchi yao ghadhabu kutoka kwa mizimu ya babu zao. Siku ingalikuja, wakati ambapo *Irigu* hawa wangetahiriwa kwa nguvu, ili kuisalimisha nchi kutoka kwa msiba unaoikabili kutokana na uchafu huu. Joshua na wafuasi wake wakajitia katika vita vyenye kuchochea ushindani. Wakaimba na kumtaja Kristo pamoja na uwezo wake wa kuokoa. Wakamtaja Mtoto aliyezaliwa Bethlehemu, ambaye alilazwa katika hori ya ng'ombe na kuvikwa mavazi ya kitoto.

Haikuwa vizuri kulala mapema. Hangeweza kufanya hivyo. Akaondoka kitandani na kwenda katika nyumba ya mama yake. Akahitaji kwenda kijijini kuzungumza na wazee au kuzungumza na watu wa *riika* lake, kwani mnamo siku chache zifuatazo, akasema moyoni, angalipotea katika maisha ya watu wa milimani. Kama alimpoteza Nyambura, hiyo haikuwa na maana kwamba aliipoteza imani yake katika kuwatumikia watu wake.

Mama yake hakuwa amelala bado. Alikuwa mzee sana wakati huo, kwa hiyo alizoea kuketi karibu na meko mara nyingi. Waiyaki akajisikia dhamiri yake ikimchoma. Alikuwa amemwepuka mama yake kwa muda mrefu. Akajisemea moyoni, 'Nitaoa hivi karibuni ili mama yangu apate mtu wa kukaa naye.' Kisha hofu ikamjia ghafula. Pengine hataoa milele. Waiyaki akajisikia kama angaliweza kumwangukia mama yake mkongwe ili apate kumfariji kama alivyomfanya wakati wa kuzaliwa kwake mara ya pili. Mawazo yenyewe yakamjia na kutoweka. Akatulia tena. Sasa hakupenda kukaa pamoja na mama yake kwa muda mrefu. Kwa hiyo akasimama ili kwenda.

'Wenda wapi, mwanangu?' Mama yake hakukiinua kichwa chake.

'Nje, Mama.'

Na sasa akageuka na kuyatazama macho yake ya kushangaza, yenye kuonyesha wasiwasi wake wa moyoni. 'Waiyaki.'

Akageuka ghafula kwa hofu. Mama yake akamtazama vikali machoni. Kulikuwako na mtetemeko usiokuwa wa kawaida katika sauti yake.

'Ni kweli kwamba unataka kumwoa binti Joshua?'

Ule uvumi! Uvumi unaotawanyika na kuenea kote kama moto katika uwanda ulio na nyasi kavu. Huu msemo, kwamba nataraji kumwoa Nyambura, ni jambo la kumkasi-

risha sana. Si ukweli ulikuwa kwamba Nyambura alimkataa Waiyaki? Alikuwa mtiifu kwa baba yake. Waiyaki akastaajabu ilimpasa kumjibu nini mama yake. Je, ingekuwa bora kwake kumwambia kwamba alimpenda Nyambura? Akafikiri juu ya Nyambura. Alikuwa amemsaliti. Kama angalikubali! Kama angalikuwa na matumaini! Hapo, yamkini angalikuwa na sababu nzuri ya kusimama imara kukabiliana na mzozo wo wote ule. Angalijua la kusema iwapo angejiwa na mtu mwenye swali la aina hii. Waiyaki akamchukia Nyambura. Nyambura aliamua kuutimiza wajibu wake kama ilivyompasa. Naye Waiyaki pia angefanya vivyo hivyo na kuwa mwaminifu kwa kabila lake. Baba yake alikuwa amemwonya juu ya kuliletea kabila lake unajisi kwa kuzifuata njia za Mzungu. Alikuwa amemwonya juu ya kulisaliti kabila lake. Si kweli kwamba ushirika baina yake na Nyambura ungalikuwa usaliti? Hangesimama tena pamoja naye. Hatakuwa na uhusiano na Nyambura mara nyingine. Kwa sababu hii hatamsumbua mama yake kwa kumpa maelezo mengi. Kwa hiyo Waiyaki akajibu kwa neno moja tu: 'La!'

Ndipo punde baadaye akaanza kujilaumu mwenyewe. Ingempasa kumweleza yote kama ilivyokuwa. Ilimbidi kumfunulia mama yake siri ya tamaa yake, jinsi alivyompenda Nyambura sana. Yeye ni mama. Sharti angejua dawa. Lakini wakati alipojaribu kukifunua kinywa, maneno yalikataa kutoka. Nuru peke yake ndiyo iliyoangaza kutoka machoni pake.

Mama yake akaendelea kwa sauti yake ya unyonge, 'Unajua matokeo ya jambo kama hili. Heri usijaribu kufanya hivyo. Ogopa na kuitii sauti ya Chama. Ni sauti ya watu. Wakati pumzi ya watu inapokugeukia na kuelekezwa kwako, huwa laana mbaya sana ambayo mtu anaweza kuipata milele.'

Ndipo Waiyaki akatambua kwamba ingekuwa bure kujaribu kumweleza mama yake cho chote, kwani hangekubali kusikiza. Machoni pa mama yake, uhusiano baina ya Waiyaki na Nyambura, msichana asiyetahiri, ingekuwa usaliti mkubwa.

Mtu fulani akabisha mlangoni. Kamau akaingia ndani.

'Wazima nyote?'

'Wazima,' Waiyaki akajibu hali anafurahi kwa kujiingiza kwa Kamau kati yao na kuyakatiza mazungumzo yao.

'Wazee na Chama wanapenda kuonana nawe.'

Tangu kujiuzulu kwake, Waiyaki hajaombwa kwenda kuonana na Chama. Waiyaki akamtazama mama yake. Akayaona macho yake yaliyosihi na kusema wazi 'Usikubali kwenda.' Kwa muda Waiyaki akafikiri mama yake hakujisikia mzima wa afya. Akajisikia kuwa na wajibu wa kukaa karibu na mama yake, lakini sasa akafikiri ingekuwa bora kwake kuonana na Chama ili kuelewana vizuri. Ili ule utume aliotushwa na baba yake upate kufaulu, hakuwa na budi kuuleta ushirikiano mwema baina ya watu wote. Lakini akasema, 'Nafikiri Mama ni mgonjwa.'

'Ni muhimu kwako kuonana na Chama. Laula kama isingalikuwa hivyo, msingalifika saa hii. Hutakawia sana. Itakuchukua muda mfupi tu.'

'Vema basi,' Waiyaki akajibu hali akiyaepuka macho ya mama yake.

Wote wawili wakaondoka na kutoweka gizani.

## *Sura ya ishirini na tatu*

'Kwa sababu gani Chama kinanitaka?' Waiyaki akauliza tena baada ya kuondoka.

'E-e, sijui hasa,' Kamau akajibu kwa maneno yasiokuwa yakini, na kwa sauti iliyopinga mahojiano zaidi. Mawazo ya Waiyaki yalikuwako nyuma pamoja na mama yake. Ndipo akaukumbuka ule mfano unaotisha, ambao ulimjia fikirani wakati alipojilaza kitandani kupumzika. Akatazama kote kumzunguka katika giza, halafu akaingiwa na hofu. Akaogopa kitu fulani kisichoonekana kwa macho, ambacho kilimfuata nyuma.

'Ni usiku ulio na giza sana, sivyo?' Waiyaki akasema.

'Giza tele,' Kamau akaitikia. Hawa wawili hawajapata kuzungumza pamoja kwa muda mrefu, isipokuwa tu wakati alipokuwako mtu wa tatu. Kinuthia ndiye mtu wa tatu aliyekuwako daima. Kamau akauona ule ukengeufu wa macho mepesi ya Waiyaki, ambao siku zote ulimfanya kumpokonya kipande chake cha nyama hata wakati alipokuwa karibu kukila. Angaliwezaje kujiinua

au kufaulu kama alivyokuwa Waiyaki katika njia nyingi? Alikuwa amemchukia Waiyaki. Chuki yake juu ya Waiyaki ilimjia polepole na kujikusanya kuwa ujeuri mkubwa kwa kadiri miaka ilivyozidi kupita. Lakini hata hivyo, Kamau alijisikia mnyonge, bila kuwa na uwezo wa kupigana na Waiyaki. Hangalithubutu kuanzisha ugomvi, uso kwa uso, baina yake na Waiyaki.

Nyumba iliyosimama pekee, ambapo walitazamiwa kwenda, ilikuwa mbali kidogo kutoka katika kundi la nyumba za Kabonyi, ambazo zilikandikwa kwa udongo. Nje mwa nyumba ulikuwako mwangaza hafifu, ambao ulitoka kwa taa ndogo ya mkono iliyowekwa juu ya meko. Katika meko vilikuwako vipande vya kuni vilivyowaka moto, ambavyo vilisababisha kuwako joto kali, kote katika chumba. Waiyaki hakusahau bado, kwamba kulikuwako na vitu fulani vilivyojibanza na kuotea nyuma katika giza. Kwa hiyo alikuwa anavileta kwa wazee.

'Mhali gani nyote?'

'Hatujambo.'

Hawakuitikia kwa sauti yenye furaha, ambayo ilikuwa sawa. Wala hawakumwita Mwalimu, kama lilivyokuwa jina lake wakati huo. Akaketi juu ya kiti kifupi na kushangaa ni jambo gani lingefuata.

Kabonyi ndiye aliyeongea kwanza. Alikuwa mzee, mkongwe, ijapokuwa macho yake bado yalikuwa na ule mng'aro wake ambao ungalimfanya mtu kuamini kwamba hicho ndicho kitu cha pekee kilichokuwa hai ndani yake. Ingawaje ni hivyo, yeye alikuwa na nguvu. Ungaliweza kujua kutokana na sauti yake. Aliongea juu ya migongo yao hii ya ardhi, hasa juu ya sherehe za tohara zilizokuwa zikiandaliwa. Sasa mila hii yao ya tangu awali ilikuwa karibu kuharibiwa na uchafu wa aina fulani uliokuwako nchini. Maradhi yenyewe yalianzishwa na Joshua. Kifo

cha Muthoni ndicho kilichokuwa uchafu wa kwanza.

'Lakini hii siyo hofu yetu sasa. Wasiwasi wetu unatokana na ukweli kwamba uchafu wa Joshua umeambukizwa kwa wengine kati yetu. Ni moyo huu uliofichwa mwilini mwako, ndicho kitu kinachokuteketeza.'

Halafu hapo akainua macho yake kumtazama Waiyaki kwa kusudi maalum. Hali ya kufa ganzi ikamjia Mwalimu wakati alipoendelea kumsikiza Kabonyi. Kwanza hakujua mahali maneno yake yalipolenga, lakini angaliweza kukisia. Akalikumbuka onyo la Kinuthia, maneno ya wazee aliopata kuzungumza nao, na maswali ya mama yake. Mawazo yakamjia Waiyaki: 'Yamekuwako yote hayo, licha ya ile juhudi yangu kubwa katika kuwaelimisha watoto wao.' Jambo fulani mfano wa hasira likaanza kumwasha na kumsumbua moyoni. Ukimsikia Kabonyi akiongea kwa sauti hii huwezi kusadiki kwamba alikuwa mfuasi wa Joshua hapo mbeleni.

'Ndiyo,' Kabonyi akatamka tena polepole. Ilikuwako hali ya kimya sana kote katika chumba. Ilikuwa aina ya kimya ambayo mara nyingi kilitangulia kuwako kwa ngurumo wakati wa dhoruba au kabla ya mpasuko. 'Ni vibaya sana, hasa wakati mtu aliyejifikiria mwenyewe kuwa kiongozi wa watu, anapoambukizwa na uchafu wenyewe, kwani haikosi, ataweza kuiambukiza *thahu* yenyewe kwa wale walio karibu naye, kwanza katika matawi, katika mizizi na mwishowe katika kabila zima. Mtu kama huyo ni hatari. Ingepasa kutakaswa.'

Mara nyingine Kabonyi akapumzika. Macho yake yakazunguka kote katika chumba, kisha yakaja na kumwangukia Waiyaki. Hungeweza kusema kwamba ulikuwako uovu au dhihaka yo yote katika kutazama kwake. Aliongea kwa sauti nyofu na tulivu, nayo maneno yake yalitamkwa kwa uangalifu sana.

'Wewe, Mwalimu wetu, bila shaka, mkumbuke msichana huyo, nani jina lake?'

'Msichana gani?' Waiyaki akajishurutisha kuuliza. 'Simfahamu. Bado ningali katika giza.'

'Binti Joshua. Jina lake? Ndiyo, Muthoni. Hakuwa safi. Lakini hata hivyo, ulimbeba na kumpeleka hospitali. Ulimgusa mwanamke aliyekuwa akifariki. Ukaigusa maiti. Ulipata kutakaswa uovu huo? Sidhani. Lakini ilikubidi kutakaswa. Wewe si mjinga. Unaelewa na jawabu la jambo kama hili katika kabila letu.'

Waiyaki akajitayarisha kusema, lakini Kabonyi akatoa ishara ya kumnyamazisha.

'Sijamaliza. Huo ni mkosi wa kwanza ulioliletea kabila lako. Si jambo dogo. Wakati huo hukuwa mwalimu, mtu tuliyemkabidhi watoto wetu kwa uaminifu. Lakini tangu ulipoinuka katika madaraka uliyo nayo sasa, umejitahidi kwenda kinyume cha kabila lako makusudi. Ni mara ngapi umekwenda katika kanisa la Joshua? Ni mara ngapi? Hapana, ebu subiri, umekuwako Siriana pia. Mara ngapi? Sisi tunajua mara mbili. Hukumwambia mtu ye yote kwamba unakwenda huko. Unataraji tutakuamini na kusadiki tu kwamba ulikwenda kuwatafuta waalimu? Sivyo? Sharti utueleze yote ya siri yaliyoko baina yako na Joshua pamoja na Siriana. Utatuuza kwa Mzungu? Unaona jinsi watu wetu walivyo. Wanamlilia kiongozi wa kuwaokoa kutoka katika utumwa. Hali wewe, wewe, mtu ambaye alistahili kuwaongoza—'

'Funga!' Waiyaki akanguruma kwa hasira. Kisha akafahamu kwamba haikumpasa kumkemea mtu aliyemzidi kwa umri. 'Sijui unavyosema.' Akajitahidi kuitawala na kuirekebisha sauti yake, lakini kwa shida. Akahitaji kusimama na kuwapigia kelele, 'Ninyi wajinga, wapumbavu nyinyi!' Lakini akajisikia kuwa mzito na mlegevu. Akaji-

nyonganyonga ndani ndani na kutulia kama mtu aliyenata juu ya kiti.

Mzee mwingine alikuwa akiongea. Ni mzee yule yule aliyejaribu kumdokezea Waiyaki maneno fulani fulani mnamo majuma machache yaliyopita.

'Uhaini. Kusaliti ni jambo baya kwa mtu aliye na madaraka makubwa ya kumwezesha kuwashawishi watu. Laana ya watu humwangukia yeye. Nyinyi wazee mnamkumbuka Nganyira. Alikuwa shujaa mkubwa wa vita. Aliwahi kuliongoza kabila letu. Lakini ilikuwaje? Alianguka katika majaribu kwa ajili ya mwanamke Mmasai. Akalisaliti kabila lake kwa kuwapa adui siri zote. Laana ya watu ndiyo iliyomwangamiza. Ningalimtaja Wangira——' Akaongeza majina mengine machache ya watu wasiokuwa waaminifu kwa kabila lao, ambao mwishowe, walianguka katika laana na katika ghadhabu ya watu.

'Hii ndiyo sababu yetu ya kukuonya leo. Ndiyo sababu inayokupasa kutufunulia ukweli wenyewe hasa. Utaoa binti Joshua au hapana? Kwani iwapo hatuujui ukweli wenyewe, mahali unaposimama, tunawezaje kukuamini na kukukabidhi siri zetu? Tutajuaje kwamba, hatimaye, hazitamfikia Mzungu?'

Naam. Mwishowe imetukia kweli. Ilimpasa kujua kitambo. Sasa anasimama katika kesi huko Makuyu. Hajisikii kama inampasa kujitetea. Hata hivyo, akakata shauri kuongea, hali akijilazimisha mwenyewe kukaa kwa utulivu.

'Wazee. Sikudhani kwamba mashitaka na masingizio kama haya, ambayo hayakuwa na ukweli wo wote, isipokuwa kutokana na uvumi, yangalinifikia kutoka katika midomo yenu. Mimi ni kijana. Nashikilia kwamba yawapasa vijana kuongozwa, na iwapo wanakosa njia, ni juu yenu, ninyi baba zetu, kutuonyesha na kutusahihisha.

Lakini, pamoja na hayo, naweza kuona dhahiri kwamba kuna kusudi jingine, kuliko kusudi la kusahihisha, katika mashitaka yenyewe. Nilimpeleka Muthoni hospitali kwa sababu alikuwa mgonjwa. Nisingaliweza kumwacha afe, iwapo ningaliweza kumsaidia. Si mimi niliyemtahiri. Kama alikuwa mchafu, mbona wazee hawakukataa kutahiriwa kwake? Baada ya kufariki kwake, mimi sikumgusa.

'Juu ya Siriana, naweza tu kuwaeleza kwamba sijanuia kufanya mazungumzo wala mapatano yo yote baina yangu na Mzungu. Nilikwenda kule kwa minajili ya kuwapata waalimu wa kufundisha katika vyuo vyetu, ambavyo mlikubali kuvijenga. Sina mipango yo yote ya siri, baina yangu na Joshua. Sijapata kuongea naye milele.'

'Vipi kuhusu kuingia katika kanisa lake?' Kabonyi akauliza.

'Kwenda kanisani kunao uhusiano gani baina ya mtu na mwingine?' Waiyaki akauliza, hali utulivu wake ukizidi kusumbuliwa na hasira.

'Kunalihusu kabila lote kwa jumla, watu pamoja na utakatifu wao,' mzee mwingine akaongeza.

Kabonyi na Chama walikuwa wakimsisitiza na kumshauri ili ajitambulishe na kusimama upande wao, katika imani yao, imani ambayo ingaliuharibu utume na juhudi yake ya kuliziba bonde lililokuwako baina ya Makuyu na Kameno; baina ya Joshua na wengine. Utume na juhudi yake hii, nuru na ufanisi kutokana na elimu, ungalikuwa wa bure. Hapana. Hawezi kutishwa kwa ombi la kusimama pamoja na Kabonyi. Na iwapo atakuwa katika uongozi wa Kabonyi, kazi yote aliyojitahidi kufanya mnamo miaka michache iliyopita, itaanguka na kutokomea. Hana budi kusimama imara na kudhihirisha wazi mahali anaposimama. Mara nyingine akajishurutisha kukaa mtulivu na mstahimilivu.

'Mimi pia hujishughulisha juu ya usafi wa kabila langu. Hujishughulisha na kukua na kustawi kwa migongo yetu hii. Lakini hatuwezi kuyatimiza hayo kwa njia ya chuki. Sharti sisi sote kuungana, Wakristo na wasio Wakristo, Makuyu na Kameno. Kwani wokovu na usalama wa milima hii umo mikononi mwetu.'

'Lakini hupendi kupigana na Mzungu hata sasa,' mzee mmoja akakatiza.

'Ardhi yetu inazidi kwenda polepole, kunyakuliwa kutoka kwetu, wakati sisi pamoja na vijana wetu tunapoendelea kuketi kitako na kutazama, kama wanawake,' mzee mwingine akafoka.

'Tena sisi na wake zetu tunashurutishwa kutoa kodi,' mwingine akaongeza.

'Shule, vyuo,' Waiyaki akatetea kwa bidii na kwa moyo. 'Hatuna budi kujua yale Mzungu anayojua.'

'Twahitaji kiongozi.'

'Kiongozi mwanasiasa.'

'Elimu——' Waiyaki akatamka.

'Bure. Tunahitaji vitendo sasa,' Kabonyi akatamka kwa majivuno. 'Lakini bado hujajibu cho chote kuhusu wasiwasi wetu. Huyu msichana—binti Joshua—unamposa?'

Waiyaki akasimama. Sasa alikuwa ameudhika. Nyambura anawahusu kwa njia gani? Vipi? Haikumpasa kufanya apendavyo juu ya maisha yake mwenyewe? Ama maisha yake hayakuwa yake mwenyewe? Hatawaambia cho chote juu ya Nyambura.

'Nyambura hana uhusiano wo wote na jambo hili. Kama nampenda, basi nampenda. Ikiwa hamna jambo jingine la kuniambia, nitaondoka.'

'Kumbuka kiapo!'

'Kiapo!'

'Ulichokula.'

'Hakikuninyima uhuru wa kuwapenda watu.'

'Kilikukataza kulisaliti kabila lako, kuwafunulia wengine siri, au kufanya jambo lo lote chafu linaloweza kutudhuru.'

Hangeweza kuzungumza juu ya Nyambura, msichana aliyemkataa. Akamtazama Kabonyi. Chuki ndicho kitu cha pekee kilichoonekana dhahiri usoni mwake kutokana na nuru iliyofifia ya taa ndogo. Kung'aa kwa macho ya Kamau kulionyesha majivuno na hali ya kushangilia, ijapo ni katika hali ya kimya, naye Waiyaki akawa na hakika kwamba, hata Kamau anamchukia pia. Hata hivyo Waiyaki akajilaumu mwenyewe sana, kwani alifikiri kwamba hakuwahi kujitetea na kupigana kiume kama ilivyopasa. Yamkini alikuwa amepoteza uwezo wake juu ya watu wa kabila lake. Labda hakujua dhahiri mahali alipowaongoza na kuwaelekeza watu. Wakati alipokuwa akiondoka na kutoka nje, akalisikia neno hili 'haini' likisemwa nyuma yake. Ndipo akastaajabu na kujiuliza kama ameisha kuyaona matokeo yote yaliyosababishwa na jitihadi yake ya kuiamsha milima, simba waliolala usingizi mzito. Uchungu na hali ya kuvunjika moyo vikachangamana na kumlazimisha kwenda mbio. Akaanza kuwakasirikia watu wote, kila mtu; baba yake; Nyambura, wazee, pamoja naye mwenyewe.

Kabonyi akawa na majivuno yenye shangwe wakati alipowageukia wazee.

'Wazee wa kabila letu. Niliwaambia. Hamkuweza kunisadiki. Hakuukana ushirika baina yake na Joshua au baina yake na Mzungu. Anawezaje kuendelea kuwa mwalimu? Tunawezaje kumfuata na kumtegemea? Anatuongoza kutuelekeza wapi?'

'Amekuwa vivyo hivyo siku zote,' mzee mwingine

akatamka kwa huzuni.

'Ni kwa ajili ya yule msichana. Msichana huyu ndiye anayeigeuza fikara yake kuelekea katika njia isiyofaa.'

'Kama tulivyosema hapo mapema,' mzee mwingine akaongeza na kushauri, 'Wakristo hawa sharti watahiriwe kwa nguvu.'

'Ndiyo,' sauti chache zikaitikia, lakini si kutoka kwa wote. Kwa sababu wengine wao walikuwa na hofu, huenda kitendo cha aina hii kikailetea ardhi yao *thahu*.

# *Sura ya ishirini na nne*

Jioni moja, siku chache baadaye, Kinuthia akajibwaga ndani katika chumba cha Waiyaki. Alionekana kuwa na wasiwasi sana. Akageuza shingo yake kutazama kutoka mabegani mwake, kama kwamba alitazamia kufuatwa na watu wengine.

'Waiyaki,' akapumua.

'Kuna nini, Kinuthia?' Waiyaki akauliza. Akaingiwa na hofu. Hajapata kumwona Kinuthia katika hali hii hapo mbeleni.

'Wamefanya nini?'

'Nani?'

'Chama!'

'Nini?'

'Wanaeneza uvumi kwamba wewe si mwalimu wao tena.'

'Ndivyo!'

Ukafuata muda wa kimya. Waiyaki akajisikia tena baada ya kupatwa na hali ya kushtuka. Akajilazimisha

kutamka kwa utulivu, 'Tafadhali keti chini. Umeipata wapi habari hii?'

'Ndivyo wanavyonong'onezana. Unajua jinsi habari inavyotawanyika upesi. Kamau alinidokezea kwamba Chama kimekufukuza kutoka kwa kazi yako ya ualimu. Kumekuwako na ushirika baina yako na Mzungu.'

Waiyaki akaudhika sana kuona kwamba wazee ambao amewashughulikia jinsi hiyo imewabidi kumtendea kitendo cha aina hiyo.

'Nao watu, vipi wanaipokea habari yenyewe?' akauliza.

'Sijui. Nadhani si watu wengi waliofikiwa na habari hii. Ni lini walivyokutendea hayo?'

Waiyaki akachomwa na kuwashwa sana baada ya kulisikia tamshi hili. Akawa karibu kumfikiria Kinuthia kama mmojawapo wa wafitini wenzake.

'Kutendea nani, mimi? Hawawezi kunifukuza kutoka katika kazi. Hili si jambo linalowahusu. Ni Kamati kuu tu ya shule, ambayo ina madaraka ya kufanya hivyo. Sijui lo lote juu ya jambo hili.'

Kisha akamweleza Kinuthia yote yaliyompata mnamo usiku ule, wakati alipoitwa kwenda Makuyu.

'Pengine nilifanya makosa kwa kuiruhusu hasira na maumivu kunishika na kunifunga. Hata msichana mwenyewe hanipendi.'

'Hii ni kazi ya Kabonyi. Anakuchukia. A-h! Wewe hujui. Sikiliza, Waiyaki! Nadhani kuna jambo fulani linalotukia usiku huu. Kamau alinidokezea jambo fulani juu ya kwenda kwao katika nyumba ya Joshua usiku huu. Sijui, yamkini vijana wanaweza kutenda jambo fulani ovu. Wanafikiri Nyambura ndiye mwenye lawama—ndiye aliyekuharibu.'

'Hebu ngoja! Wanataka kufanya nini?'

'Sielewi. Lakini nafikiri ni jambo la ujeuri. Yamkini hawatakoma hapo. Huenda wakafika kwako. Kwani wanasema umeisha kukiharibu kiapo. Umezifunua siri zao. Kwa hiyo sharti ukimbie na kutoka nchini. Toroka wende Nairobi. Nakuonya tena: Kabonyi anakutafuta, naye atakupata. Anaungwa mkono na wazee. Hawawezi kumzuia na kuupinga uwezo na ushawishi wake. Mzee mwenyewe hana sababu yo yote yenye maana wala mahali po pote pa kujishikilia. Anaongea habari ya unabii wa kale, juu ya mwokozi. Yeye ndiye mwokozi huyo, ndivyo anavyosema . . .'

Waiyaki akainuka. Akakumbuka kwamba Chege alimwambia Kabonyi ndiye mtu wa pekee aliyejua cho chote kuhusu ule unabii wa kale. Yamkini hii ndiyo sababu yake ya kumchukia Waiyaki. Lakini sasa akafahamu kwamba hapakuwa na wasaa wo wote wa kupoteza. Akakata shauri. Ilimbidi kwenda kumwonya Joshua.

'Asante, Kinuthia. Sina budi kwenda.'

'Wapi?'

'Makuyu. Sharti nitamwonya Joshua. Kutumia nguvu hakufai kuwako miongoni mwa watu wetu. Si sasa.'

'Hapana, Mwalimu.'

'Lazima, nitakwenda.'

'Lakini huwezi. Watapata sababu ya kukushitaki kama haini, ikiwa watajua.'

'Kinuthia.'

'Naam.'

'Unakumbuka wewe na mimi tulikua pamoja.'

'Ndiyo.' Kinuthia angaliweza kukumbuka mengi zaidi kuliko Waiyaki alivyodhani.

'Basi, usinizuie.' Sauti ya Waiyaki ilikuwa tulivu. 'Usifikiri kwamba sina shukrani kwako. Naiweka maanani sana bidii yako ya kujisumbua kwa ajili yangu. Ni wewe

tu ninayeweza kuamini na kutegemea. Lakini hatuwezi kuliruhusu jambo kama hili kutokea. Migongo yote hii itaporomoka, ikiwa tutaliachilia jambo lo lote kumpata Joshua kutokana na wazimu wa mtu mmoja. Yamkini sijafanya yote yaliyonipasa kufanya kwa kabila langu. Sitaki kukuingiza katika jambo hili. Usifuatane pamoja nami. Ikiwa utabaki kukaa hapa, nitarudi halafu tutakuwa na nafasi ya kuongea. Nitakueleza mipango yangu.'

Kinuthia hakubishana zaidi. Angaliweza kuigundua hali thabiti na imara sana kutoka kwa utulivu wa Waiyaki. Lakini pamoja na hayo angaliweza kuona pia kwamba kulikuwako na msukosuko na wasiwasi katika macho ya mwalimu. Akamruhusu Waiyaki kuondoka. Lakini hakubaki nyumbani. Yeye aliondoka pia na kumfuata mwalimu kote alikopitia mtoni Honia.

Waiyaki akaupanda mwinuko kwa matumaini yenye hofu, pasipo kujua kama angejaliwa kufika mapema wakati unaofaa na kuwaonya. Akajitahidi kukimbia kuupanda mlima hadi nyumbani kwa Joshua. Hajapata kufika kule hapo mbeleni. Hata kabla hajakaribia katika nyumba yake, angaliweza kuwasikia wakiimba.

*Maikarite thi utuku*
*Ariithi a mburi*
*Murekio wa ngai niokire*
*Nake akimera uu.*

Wachunga walipochunga
Kucha nyama zao
Malaika akashuka
Na habari hii.

Bila shaka, Krismasi ilikuwa karibu. Wakristo walikuwa wakichunga usiku kama walivyofanya wachunga wa kale.

Wakati Waiyaki alipoingia ndani, akiwa katika hali ya kufunga roho na kutweta-tweta, kila mmoja wao akatulia na kumtazama. Akaonekana kwao kama kivuli, mwujiza wa kuwashtusha. Kwa muda mfupi kukawa na hali ya kimya, wakati Waiyaki alipojaribu kuirejesha hali yake ya kawaida ya kuvuta pumzi. Lakini mara akaanza kujiona mpumbavu. Amekuja kuwaonya juu ya nini? Atawaambia nini watu hawa wa Joshua, ambao wanaketi kuizunguka meza na kuimba hadi juu mbinguni, wakati wanapomngojea Kristo?

'Nasikitika kwa kuukatiza mkutano wenu. . .lakini. . . lakini nafikiri mnakabiliwa na hatari. Yamkini watawatendea jambo fulani, usiku huu au wakati mwingine.'

'Nani?' sauti kadha zikauliza.

'Kabonyi na watu wake. Chama. Sijui inawapasa kufanya nini lakini—'

'Usitueleze jinsi inavyotupasa kufanya,' Joshua akanguruma. Akasimama na kumkodolea Waiyaki macho makali. 'Hii yote ni porojo.' Wote wawili wakakodoleana macho makali, kwa muda fulani, mara yao ya kwanza. Wale wengine wakawatazama na kuduwaa, wakawashwa na hofu pamoja na mshangao. 'Ondoka! Nenda zako! Toka katika nyumba yangu. Kwa hiyo umerudi kumbembeleza na kumchukua binti yangu mmoja aliyebaki. Sijasahau jinsi ulivyofanya kwa Muthoni.'

Hiyo ilikuwa mara ya kwanza kwa Joshua kukitaja kifo cha Muthoni hadharani.

Waiyaki akajisikia kujeruhiwa sana rohoni, kama kwamba kukataliwa kwake, ijapo alinuia kuwaonya kwa kuwahurumia, kulimhakikishia upana na urefu wa bonde lililokuwako baina yake na Joshua. Yamkini hapatakuwa na njia ya kuliziba bonde lenyewe milele. Ndipo akagundua wakati huo, sababu iliyomfanya Nyambura kumkataa.

Waiyaki akajisikia kudhihakiwa na kuletewa fedheha kubwa machoni pa msichana aliyempenda. Alikuwa amemwona Nyambura, ambaye wakati huo aliketi karibu na Miriamu.

'*Ni wega*. Nimekwisha kuutimiza wajibu wangu. Nilinuia kuwaokoa kutoka kwa hatari.' Sauti yake iliambatana pamoja na mtetemeko.

'Kwanza jiokoe mwenyewe. Jiokoe kutoka na ghadhabu ya Mungu inayokuja. Unataka nini katika nyumba yangu, wewe, mtu aliyejitahidi siku zote kuwapinga watu wa Mungu?'

Ghafula Waiyaki akawapa kisogo. Akaufungua mlango ili kutoka nje. Nuru ya taa iliyokuwako nyumbani ikaangaza juu yake—mtu huyu mmoja aliyejihatarisha nafsi yake kukabiliana na giza zito lililokuwako nje.

Mara tu Kamau pamoja na wenzake, watu wengine wanne, ambao walijibanza na kuotea nje katika giza, walipomwona wakaduwaa na kuingiwa na hofu pamoja na hali ya kutosadiki. Kamau hakufikiri kwamba Waiyaki alikuwa amekwenda mbele hata kukifikia kiwango hiki katika kuwasaliti watu wake. Akaridhika kwamba Waiyaki alikuwa adui mkubwa wa kabila lake. Sasa hawezi kwenda kumnyakua na kumteka nyara Nyambura, kama alivyoagizwa na Chama. Hasha! Inampasa kurudi na kuripoti kwa Chama. Sasa huu si ugomvi baina ya mtu mmoja, bali ni vita baina ya kabila zima na Waiyaki.

* * *

Nyambura alimwona Waiyaki tangu alipokuwa akiingia ndani. Akaiona huzuni na hali ya wasiwasi iliyokuwa usoni pake. Moyo wa Nyambura ukamruka kwa ajili ya kufadhaika. Hapa anasimama mtu wake. Hapa anasimama Waiyaki, Mwalimu, Masihi wake mweusi, aliyetumwa

kutoka mbinguni baada ya kifo cha Muthoni, ili kumwokoa na kumponya kutoka kwa msiba wake na kuvunjika na kufarakana. Naye Nyambura alijua kwamba Waiyaki alikuwa akimpenda. Alisikia na kuhakikisha kutoka kwa mdomo wake mwenyewe. Tangu siku hiyo amekuwa akififikiri juu yake usiku na mchana. Si neno, wala hajali, kama baba yake amempiga marufuku na kumgombeza sana, kusimama na Waiyaki. Joshua anaweza tu kuutawala mwili wa Nyambura, lakini hawezi kuutawala moyo wake. Kwa sababu hiyo, siku baada ya siku, Nyambura alizidi kutembea pamoja na Waiyaki, akamshika na kumpapasa, akamvuta, akamkumbatia na kumgeuza kama anavyopenda mwenyewe. Aliishi katika ndoto. Akawa na Waiyaki daima. Lakini, hata hivyo, wakati mwingine kungalitokea kutengana, ambako kulimletea maumivu sana moyoni. Kulimwumiza hata wakati mwingine kulimfanya kuangua kilio. Kwani yeye pia alimtamani Waiyaki sana kwa hivyo alimhitaji kukaa karibu naye wakati wote. Alilia na kupayuka: 'Waiyaki, wewe u wangu. Njoo. Nirudie.' Lakini hakurudi. Wajibu wa Nyambura kwa wazazi wake ulisimama baina yake na Waiyaki. Dini ya upendo na msamaha ilisimama kati yao. La! Haiwezi kuwa dini ya mapenzi. Haiwezekani kamwe, hata kidogo. Dini ya mapenzi na ya kweli iko rohoni. Mengine kuliko hayo, ni dini ya Joshua mwenyewe, ambayo imejiingiza kulipinga chaguo lake la moyo hata kuuvunja upendo na hamu yake juu ya dini. Kama imani ya Joshua na ile ya Livingstone ingewatenganisha, basi, haiwezi kuwa imani nzuri. Na kama imani yenyewe ilikuja kusimama baina ya baba na bintiye, hata kumfanya baba asifadhaishwe kamwe na kifo cha binti yake, basi sharti hii iwe hali ya kinyama. Yeye aliipenda hiyo nyingine. Hiyo iliyodumu kuwafunga pamoja na kuwaunganisha kuwa kitu kimoja. Ile sauti ya hapo

awali iliyosema 'Njoni kwangu, nyinyi nyote msumbukao na wenye kulemewa na mizigo, nami nitawapumzisha', ilimfariji na kumridhisha Nyambura sana hata akatamani kuisikia tena mara nyingi, wakati alipojilaza karibu na mto Honia na kusikiliza kupuma kwa mto ambako kulionekana kuiga hata kurejesha kwake ile siri ya kupigapiga kwa moyo wake. Ndipo akayakumbuka maneno haya:

> Mbwa-mwitu atakaa pamoja na mwana-kondoo, na chui atalala pamoja na mwana-mbuzi; ndama na mwana-simba na kinono watakuwa pamoja, na mtoto mdogo atawaongoza. Ng'ombe na dubu watalisha pamoja; watoto wao watalala pamoja; na simba atakula majani kama ng'ombe. Na mtoto anyonyaye atacheza penye tundu la nyoka, na mtoto aliyeachishwa atatia mkono wake katika pango la fira. Hawatadhuru wala hawataharibu katika mlima wangu wote mtakatifu; maana dunia itajawa na kumjua Bwana, kama vile maji yanavyoifunika bahari.

Hii ndiyo iliyokuwa dini yake. Ndivyo alivyohitaji kulihusu kabila lake. Ndiyo imani inayoweza kuleta uzima na amani kwa wote. Kwa hiyo akadumu na kuishikilia sana imani hii wakati alipoomba kusudi Waiyaki apate kurudi mara nyingine.

Waiyaki akaja. Lakini wakati asipotazamiwa. Ingawaje, Nyambura alikuwa tayari kwa ajili yake, kwa hiyo akafurahi. Lakini, hata hivyo, Nyambura akaingiwa na hofu. Yamkini hii ndiyo iliyokuwa sababu ya kugutuka kwa moyo wake. Ndiyo sababu yake ya kulisikia jambo fulani, kitu kilichomkalia tumboni na kumletea maumivu pamoja na furaha.

Akawatazama watu hawa wawili wanaosimama kukabiliana, uso kwa uso. Akamwona Waiyaki wake, jinsi

alivyofedheheka. Utiifu wa Nyambura kwa baba yake ukaanza kupigana na kushindana na mapenzi yake kwa Waiyaki. Ndipo hatimaye, wakati Waiyaki alipogeuka na kuonyesha kisogo, baada ya kukataliwa na onyo lake kupuuzwa, Nyambura akasimama. Sauti yake ilikuwa wazi na tulivu, yenye kuamuru.

'Mwalimu!' Waiyaki akasimama.

'Rudi!'

Waiyaki akatii. Lakini ilikuwa kama ndoto. Hata Joshua mwenyewe alistuka na kukaa kimya. Ili apate kulifikiria jambo hili, kwamba Nyambura alimwita Waiyaki kwa jina hili 'Mwalimu.'

'Mwalimu hasemi uwongo.'

'Wewe! Wewe! Unajuaje hayo, wewe, mkaidi mkubwa?'

'Najua. Mnamo wiki iliyopita Kamau alipenda tuoane. Nilikataa. Alisema atatumia nguvu na kunilazimisha kukubali, au iwapo si hivyo, angefanya jambo baya. Alisema nilikuwa mikononi mwake, na kwamba ni yeye tu anayeweza kuniokoa—'

Joshua akaingiwa na ghadhabu kali iliyomhangaisha na kumfoka. Hangaliweza kumruhusu kumaliza. Naye Waiyaki alikuwa bado katika ndoto yake. Lakini alijisikia kujeruhiwa moyoni, pamoja na kuisikia hasira iliyomshurutisha kwenda nje. Kutoka nje akayasikia makelele yaliyofifia. Kwanza yalisikika kutoka mbali, lakini sasa anaweza kuyasikia maneno fulani—Mwalimu . . . haini . . . Moyo mzito, hali ya majonzi na huzuni kubwa, ikamjia Waiyaki. Sasa akafahamu dhahiri kwamba watu hawampendi ijapokuwa amewafanyia mengi jinsi hiyo. Ndipo maneno ya baba yake yakamjia kichwani. *Lakini walimkataa Mugo*, sauti yake nyembamba, wakati alipokuwa mvulana, ilikuwa imefoka kama kuuliza. *Waache wafanye kama*

*wanavyopenda. Saa itafika, wakati watakapomlilia mwokozi.*

Je, wakati wenyewe uliisha fika? Kabonyi ndiye mwokozi ambaye wangemlilia? Ni kitu gani Kabonyi atakachofanya? Ataweza tu kuharibu yale yote niliyoanzisha. Lakini, la. Hawezi. Hakika ulikuwako moyo, kwamba kile Waiyaki alichoanzisha kilikuwa na mizizi. Nao wale walimu wanaokuja wangaliiendesha mbele kazi aliyoanzisha. Makelele na sauti zilizoimba na kutaja kifo yakaendelea kuwa makubwa, zaidi na zaidi. Akafikiri wanakuja katika nyumba ya Joshua. Kwa hiyo akarejea ndani ili kusihi na kutoa onyo la mwisho.

'Jihadharini. Yamkini wanakuja hapa.'

'Nenda, toka hapa. Nenda nyuma yangu, Shetani,'

Joshua alikuwa na hasira kali. Alimchukia kijana Waiyaki kwa hasira kubwa, kama mtu wa Mungu anavyomchukia Shetani mwenyewe. Palikuwako na manung'uniko tena katika chumba. Kisha kikazuka kimya wakati Nyambura alipochukua hatua kumwendea Waiyaki, hali macho yote yakimwangalia. Yamkini wote wawili, Waiyaki na Joshua, walipumbazwa na kitendo na ujasiri wa Nyambura. Alimkamata Waiyaki mkononi na kusema yale ambayo hapakuwa na msichana mwingine wakati huo angalithubutu kusema, mambo ambayo yeye mwenyewe asingethubutu kusema siku chache kabla.

'Wewe ni shujaa. Nakupenda sana.'

Joshua akaamka kutoka katika bumbuazi. Hangefikiri kwamba binti yake huyu, mpole, mtulivu, angaliweza kufanya kitendo kama hiki hadharani. Akafanya hima kumwendea Nyambura, hata akawa karibu kuiwekelea mikono yake juu ya binti yake, lakini ghafula fikara ikamjia, akafahamu kwamba hili lilikuwa jaribu jingine lililoletwa na Shetani. Kristo anayeishi ndani yake sharti kutawala na kuleta ushindi hata katika saa kama hii

ya majaribu. Waiyaki na Nyambura walikuwa wanasimama karibu na mlango.

'Mimi na nyumba yangu tutamtumikia Bwana,' Joshua akatangaza wakati alipokuwa akielekeza kidole chake cha shahada, cha mkono wa kuume, kwa Nyambura. 'Wewe si binti yangu. Na zaidi ya hayo, nakuonya,' Joshua akaendelea hali sauti yake ikibadilika kutoka katika hasira kali hadi huzuni tulivu, 'huna mwisho wa heri. Nenda!'

Kama watu waliokuwa katika ndoto, Waiyaki na Nyambura wakaondoka. Miriamu akalia na kusema, 'Usimruhusu kwenda. Usimwachilie,' wakati wengine walipokaa kimya na kushangaa. Wakajiuliza moyoni ni laana ya aina gani hii iliyoiangukia nyumba ya Joshua?

Giza lilikuwa likiifunika nchi nzima. Juu angani nyota zilikuwa zimeamka na kujitokeza nje, isipokuwa moja au mbili. Nyambura hajapata kuasi tena hapo mbeleni; siyo kwa makusudi kama alivyofanya leo. Hiki kilikuwa kitendo chake cha kwanza, cha kuasi, na sasa ana hakika kwamba ameisha kuponyoka kutoka katika mikono ya baba yake. Hayuko katika mamkala ya Joshua tena. Mwito kutoka ndani yake ukamsisitiza kusonga mbele, mwito wa nchi kando ya mkono wa Joshua wenye kufunga na kuzuia, ulikuwa na nguvu sana.

'Tafadhali, Nyambura. Rudi kwa baba yako,' Waiyaki akamsihi mara tu baada ya kwenda hatua chache, wakati walipomezwa na giza. Lakini hangeweza kukubali. Nayo makelele ya sauti zilizomshutumu na kumlaani yakapaaza na kujitokeza gizani. Waiyaki akakumbuka jinsi Kinuthia alivyomwambia. Ndipo ikatokea——kwanza shurutisho kidogo, kisha likaongezeka zaidi na zaidi hata mwishowe ikawa vita halisi moyoni mwake. Sauti yenye kuhimiza sana ndani yake ikamsisitiza kutoroka na kwenda Nairobi.

Sasa umeisha kukipata kile moyo wake ulichokuwa ukihitaji, na zaidi ya hayo; watu wamekukataa; hawakupendi. Fanya hima. Kimbia! Kimbia hadi Nairobi halafu kule utaishi pamoja na Nyambura kwa furaha na amani. Na mbona si kweli? Si ilikuwa kweli kwamba aliileta nuru hapa milimani na kuwaamsha simba waliolala usingizi mzito, hata sasa wakajaliwa kupiga yowe na kumwita 'Haini'? Kisha akajionea haya. Hawezi kutoroka. Ndipo maneno ya baba yake yakamjia na kuonekana dhahiri fikirani mwake: '. . .wokovu utakuja kutoka milimani. Sharti atainuka mtu na kuwaokoa watu katika saa yao ya haja. Atawaonyesha njia; atawaongoza . . .'

Waiyaki na Nyambura sasa walisimama juu ya ardhi iliyoinuka juu, kulitazama bonde la mto Honia mbele yao. Walikuwa karibu na nyumba ya Kabonyi, ambapo sauti zilizowafikia zilitoka. Waiyaki akashtuka na kuogopa sana, hata ule uamuzi wake wa kutoroka ukatikisika na kuingiwa na mashaka. Akamgeukia msichana aliyekuwa ubavuni, kisha, kwa sauti tulivu isiyokuwa na nguvu, akamwambia, 'Kifo kinakungoja hapa.'

Nyambura akautwaa mkono wa Waiyaki na kuufinya taratibu. Damu ya Waiyaki ikawaka moto. Akajisikia kama kwamba angalichukuliwa na mawimbi ya tamaa iliyozidi kiasi, hamu na shauku ikakitikisa kiwiliwili chake chote.

'A-h! Mwalimu. Nimekupenda daima. Popote utakapokwenda nitakwenda. Usiniache sasa.'

Waiyaki akamkumbatia Nyambura kifuani mwake. Kisha wakashuka kutoka katika mlima wa Makuyu. Wakafika pale mahali pao patakatifu.

'Hebu na tuketi hapa,' Waiyaki akamnong'onezea Nyambura. Wakalala juu ya nyasi, nao mto Honia ukaendelea kupuma. Nyambura na Waiyaki hawakuusikia

mpumo wa mto, kwa sababu mpumo mwingine wenye nguvu zaidi, mtatuko wa moyo, ulikuwa ukiifagilia mbali miili yao. Nafsi zao, roho na mwili, vyote zilijiunga pamoja katika utulivu na kimya; utulivu mwingi hivi kwamba kupumua kwao kulionekana kuwa kitu cha ulimwengu mwingine, mbali kutoka kwao.

Walipoondoka kwenda zao, nguvu nyingine mpya ilikuwa imemjia Waiyaki. Hata Kinuthia, ambaye alirejea nyumbani ili kumngoja Waiyaki, akastaajabu kwa kuuona ule uangavu wa nyuso zao kuliko alivyoustaajabia ule ukweli kwamba wamekuja pamoja wote wawili. Kusema kweli, Waiyaki aliridhika na kuburudika, hata ile tamaa yake ya hapo mbeleni ikatibiwa na kuwako kwa msichana huyu karibu naye. Ingawaje, Waiyaki alijua kwamba ingembidi kuchagua, baina ya msichana huyu na kabila lake. Usiku wa leo anajisikia kuwa na jambo la kuwaambia watu. Lakini hajui angewaambia nini. Anahitaji kupumzika; muda wa kutulia ili kuwaza na kujihojihoji rohoni. Mfano wa baba yake ukamjia waziwazi. Akaikumbuka ile safari yao hadi katika kichaka kitakatifu. Ndipo akapayuka, 'Nitakwenda huko kesho.'

'Wapi?' Kinuthia akauliza.

Waiyaki akagutushwa na swali hili hata akarudiwa na fahamu. Akajisikia tena. Akafikiri haikumpasa kumweleza Kinuthia juu ya safari yake hiyo. Na hata sasa, akaendelea kumwona baba yake karibu naye, kila mahali katika chumba, hata nje katika giza. Maono yake hayo yalikuwa halisi, kama alivyokuwa Nyambura karibu, pamoja naye, ambaye wakati huo alikuwa analala usingizi juu ya kitanda cha Waiyaki. Nyambura alijisikia mchovu na mlegevu, lakini alikuwa na amani moyoni.

'Katika mlima ulio kusini mwa Kameno. Kwenye

kichaka kitakatifu.'

'Kichaka kitakatifu?'

'Ndiyo. Ni hadithi ndefu.' Halafu akamfunulia Kinuthia yote, kuhusu safari yake pamoja na baba yake; juu ya ule unabii wa kale pamoja na vituko vyake na maana yake. Naye Kinuthia akasikiliza mdomo wazi; hali mpya ya kumstahi na kumtukuza Waiyaki ikampata Kinuthia. Ni kama kwamba Waiyaki alikuwa mtu aliyefunuliwa na kutokea ghafula, siyo mtu wa dunia hii.

'Sikia, Kinuthia,' Waiyaki akasema baada ya kimya kirefu. 'Tafadhali, nisaidie kwa jambo fulani. Kesho sina budi kuwahutubia watu kabla ya jua kutua. Ita mkutano karibu na mto Honia mahali pa kutahiria. Ni mahali tambarare panapojilaza vizuri. Watafute watu wa kukusaidia kueneza habari hii katika kila mlima. Nitamshambulia Kabonyi hadharani. Kwa sababu, Kinuthia, siwezi kutoroka. Mawazo mapya yananijia fikirani. Mambo yaliyonipasa kufanya na kusema. Hakika, kuna mambo mengi ambayo sikujua. Sikufahamu kwamba hali hii mpya ya watu kuwa macho ilihitaji mafafanuzi ya kisiasa. Elimu kwa watu wanaodhulumiwa haitoshi. Lakini sharti nifikiri. Sharti niwe peke yangu.'

Wakaendelea kuzungumza hata usiku sana. Kinuthia akaendelea kuyasikiliza matarajio na mipango ya Waiyaki. Akajisikia kuchochewa na kuingiwa na juhudi mpya. Akachukuliwa katika mawazo na kupelekwa juu mahali palipoinuka.

'Sitakuacha milele!' akatamka. 'Yo yote watakayofanya wengine, sitajali. Nitaandamana nawe daima.'

'Asante, Kinuthia. Ebu natusubiri hadi kesho.'

## *Sura ya ishirini na tano*

Alijisikia kuwa na maumivu matepetevu moyoni. Alikuwa mlegevu. Nchi ilikuwa chini mbele yake mara nyingine. Lakini haikuwa na uwezo mwingi kwake, kama ilivyokuwa wakati aliposimama humo zamani, alipokuwa mtoto mdogo, pamoja na baba yake. Jua lilikuwa limekuchwa, lakini hakuweza kuuona mlima Kerinyaga. Kile kichaka kitakatifu hakikuonekana kuwa kitu kingine kuliko kuwa kichaka cha kawaida kilichoota na kusongamana kuuzunguka mti. Lakini lilikuwapo jambo la kustaajabisha kuhusu mti wenyewe. Ulikuwa mti mkubwa sana na imara, ambao umadhubuti wake ungalidharau na kutaka shari milele, baina yake na nyakati; kitu ambacho kiliidhihaki hali ya hewa iliyokuwa ikibadilika. Ndipo Waiyaki akastaajabu na kujiuliza ni watu wangapi waliomtangulia, ambao wamepata kusimama humo, mahali anaposimama sasa. Ni watu wangapi ambao, kusema kweli, hufika hapa kusujudu na kuuheshimu mti huu, kama mfano na ishara kamili ya imani ya watu, katika

uwezo usioelezeka unaoutawala ulimwengu mzima pamoja na maisha yote ya wanadamu.

Na sasa Waiyaki akaliona fumbo hili la siri likimjia polepole kumfunika na kumtatiza. Lakini kwake yeye, fumbo la kumtatiza sana hivi sasa ni lile giza lililokuwa likijikusanya moyoni kwake. Na hapo ndipo, katika upweke wake, alipoendelea kumenyana na nguvu zisizofahamika, nguvu zilizojitahidi kumwangamiza. Akaanza kujuta kwa nini alikuja mahali hapa. Akajiuliza ni jawabu gani alilotazamia kupata hapa kwa kuyasuluhisha maswali yake mengi yaliyomjia fikirani mwake pasina utaratibu wowote. Hata Nyambura mwenyewe alikuwa ametoweka kabisa kutoka katika mawazo yake, hivi kwamba hakuweza kuwa kitulizo tena cha kumfariji Waiyaki. Kwani ukweli uliokuwako ndani yake, katika moyo wake, ni hali ya kuvunjika moyo, kukata tamaa, hasa kutokana na kule kufahamu kwake kwamba alikuwa akipambana na nguvu zisizotambulikana wazi; nguvu alizozishuhudia mwenyewe, zilizoenea angani, nchini kote. Akaingiwa na hofu. Yamkini alikuwa akikimbia kuepuka kile asichojua, kwa sababu tu kwamba alikuwa na hofu. Ni kitu gani alichoamsha hapa milimani? Ndipo akaukumbuka msemo wa Kinuthia: Jina lako ndilo litakalokuangamiza.

Waiyaki alikodolea macho nchi iliyokuwa chini mbele yake kama kwamba hakuwa akiona kitu. Chini mwa utulivu wa milima hii kulikuwako na msukosuko wenye kushtusha.

Ni kitu gani kilichosababisha mzozo huu? Waiyaki akajilaumu mwenyewe. Akaamini kwamba mambo yalianza kuharibika na kwenda kombo tangu siku ya ule mkutano mkubwa, wakati wote walipomtangaza na kumtaja kwa jina la Mwalimu. Tangu siku hiyo, nyufa zilizokuwako baina ya jamii mbali mbali za wafitini, zime-

endelea kupanuka; hatua iliyochukuliwa na Chama ya kuziteketeza nyumba za watu; vitisho vya Chama kwa Joshua pamoja na wafuasi wake; vyote hivi ni ushahidi juu ya mfaraka mkubwa uliozuka. Labda haikuwa busara kwake kujiuzulu kutoka katika Chama. Ndivyo alivyojisemea mwenyewe mara kwa mara. Vipi kama angalidhihirisha wazi wakati huo mkutanoni, mahali aliposimama? Hiyo sasa ni nafasi iliyopotea. Inampasa kufikiri na kujisumbua kwa ajili ya wakati uliopo sasa. Lakini hata hivyo, Waiyaki akastaajabu na kujiuliza kama haikuwa kweli, kwamba ameisha kulisaliti kabila lake; kabila alilonuia kuunganisha; kabila alilohitaji kuliokoa; watu aliohitaji kuelimisha, na kuwapa fanaka zote zilizotokana na kuja kwa Mzungu.

Kwani Waiyaki alishikilia kwamba siyo zote, njia za Mzungu, ambazo zilikuwa mbaya. Hata dini yake, siyo lazima kusema kwamba ilikuwa mbaya kwa jumla. Kulikuwako na mambo mengine mazuri, pamoja na ukweli, ndani yake. Lakini dini yenyewe, ile imani, ilihitaji kusafishwa na kulainishwa, kuusafisha uchafu uliokuwako na kuuacha ule uzima wa milele uliokuwako. Nao huo uzima, huo ukweli, ulihitaji kupatanishwa na mila na desturi za watu. Mapokeo ya watu ya tangu awali, mila na desturi zao, si jambo ambalo lingaliweza kufagiliwa mbali mnamo usiku mmoja. Hii ni njia ya kuleta utengano na farakano. Nalo kabila kama hili halingekuwa na mizizi, kwani mizizi ya watu ilikuwa katika mila na desturi za tangu awali, panapo mwanzo wa kabila lao, Gikuyu na Mumbi. Dini isiyojali na kuzitia maanani njia za watu kutegemea jinsi maisha yao yalivyo, dini isiyoweza kulitambua jambo lo lote jema na la kweli katika mila na desturi za watu, ni dini ya bure, kitu kisichofaa. Haiwezi kuridhisha. Haiwezi kufahamika wala kuwa na maana,

kama kiini hasa cha wema na uzima. Inaweza tu kuuvuta na kuuvunja moyo wa mtu, na kumfanya shupavu katika kuzishika na kuzitii sana ahadi za usalama alizopewa, ama kwa upande mwingine, yeye ni mtu aliyepotea. Yamkini hili ndilo hasa lililokuwa kosa la Joshua. Alijivika mwenyewe vazi la dini, ambalo lilitengenezwa na kupambwa kwa kila kitu kilichokuwa cheupe. Aliyakataa maisha ya hapo awali; akajinyima na kujikata mwenyewe kutoka kwa mapokeo na mafundisho, mila na desturi za kikabila; jambo linalomletea mtu moyo na uzima. Na kwa kuwa hakuwa na jambo la kutegea, jambo kubwa na imara ambapo angalisimama na kukulia ndani yake; basi ilimbidi kukumbatia kwa mikono yake cho chote alichofundishwa na wamisioni kuhusu ahadi za siku za usoni.

Naye Waiyaki akastaajabu na kujiuliza mahali pake katika pande hizi mbili kuhusu dini. Na Kabonyi je? Ni yupi wa hao wawili aliyekuwa masihi; mtu ambaye angeleta tumaini la wokovu kwa watu wanaoteseka? Lakini angaliwezaje mtu kuwa mwokozi, iwapo ameupoteza ule ushirika na hali ya kufungamana daima pamoja na watu kama ilivyokuwa hapo mbeleni?

Muthoni alijaribu. Jitihadi yake ilikuwa ya kuutafuta wokovu wake mwenyewe. Alikuwa na ujasiri katika jaribio lake la kuzipatanisha nguvu nyingi zilizojitahidi kumtawala. Alijua haja yake hasa ilikuwa ya kitu gani, haja ya kuwa na maisha safi na makamilifu, ambayo yalitajirisha roho na kumkuza mtu hadi kuufikia utu uzima. Chege, baba yake, pia alijitahidi kuzipatanisha njia hizi mbili, siyo ndani yake yeye mwenyewe, bali kwa njia ya mwanawe. Waiyaki alikuwa matokeo, yaani zao la jitihadi hii. Ndiyo, katika utulivu wa milima hii, Waiyaki alikuwa ameyafahamu mambo mengi. Tohara la wanawake la nje, kile kitendo cha kuikata sehemu ya mwili, halikuwa

jambo muhimu. Bali kitu kilichokuwa na maana ni kile kilichosababishwa na tohara yenyewe, ndani, katika mtu mwenyewe. Si jambo ambalo lingeweza kusimamishwa mnamo usiku mmoja. Ustahimilivu, na hasa zaidi ya yote, elimu, ndicho kitu kilichohitajika. Ikiwa dini ya Mzungu ilikufanya kuziacha mila na desturi za watu wako, halafu ishindwe kukuletea kitu kingine kilicho na thamani iliyo sawa, basi ungekuwa mtu mpotevu. Jaribio lako la kulifikia suluhisho baada ya kukabiliwa na tatizo la aina hii litaweza tu kukuua, kama lilivyomwua Muthoni.

Na sasa Waiyaki akafikiri inampasa kwenda. Kichaka kitakatifu hakikumpa nuru ili kuiona njia aliyostahili kupitia. Hakujua dhahiri ni wapi alipokwenda au ni kitu gani alichopenda kuwaambia watu. Bado alikuwa katika giza. Akamkumbuka Nyambura na kujiuliza anajisikiaje kuwa katika nyumba ya Waiyaki. Kwa muda akapatwa na hofu kubwa hata akajidharau na kuudhika kwa ajili ya kuondoka na kumwacha Nyambura nyumbani peke yake. Vipi kama wamekuja na kumchukua kwa nguvu? Vipi kama amekwenda kumripoti katika kituo cha serikali? Akastaajabu na kujiuliza kama haingekuwa bora kwake kutoroka. Wakati alipokuwa akitelemka mlimani akayatupa mawazo yake mbele hadi ng'ambo ya pili. Akaweza kuyaona majaliwa mengi na nafasi nyingi, mafanikio yaliyokuwako ng'ambo ya pili, mbali kutoka hapa milimani. Yamkini siku moja atakwenda kule. Pengine siku moja atajiunga na majeshi, pamoja na watu kutoka Murang'a, Kiambu na Nyeri, halafu kwa sauti moja watamwambia Mzungu 'Ondoka, nenda zako!' Ndipo, mara moja, Waiyaki akatambua kile watu wa hapa milimani walichokuwa wakihitaji. Akatambua mara moja na kwa nguvu sana kuliko alivyopata kusikia hapo mbeleni, kwamba ilikuwa aibu kubwa ardhi ya watu kutwaliwa na wageni;

fedheha kubwa, watu kulazimishwa kufanya kazi katika mashamba hayo hayo yaliyotwaliwa; aibu kwa watu kuendelea kulipa kodi kwa serikali wasiyoijua.

Ndiyo. Chama kilikuwa na haki. Watu wanataka kitendo sasa. Msukosuko uliokuwako ulitokana na kule kuamka kwao hata wakajaliwa kuiona hali ya aibu na ya kusikitisha ambayo ilikuwa ikiwakabili. Kule kuishi kwao katika hali ya kujitenga sasa kumeisha kuvunjwa. Lakini ni kitendo gani hasa kilichotakiwa? Ilimpasa kufanya nini sasa? Angaliwezaje kuwaunganisha watu pamoja katika chama cha siasa wakati walipokuwa wakishindana hata kufikia kiwango cha kufarakana kabisa? Na sasa anajua kile kilichompasa kuhubiri, ikiwa atajaliwa kuipata nafasi mara nyingine: elimu kwa madhumuni ya umoja. Umoja kwa ajili ya uhuru wa kujitawala. Kwa muda fulani ndoto yake hii ikaufanya moyo wake kuwa mwangavu hasa kutokana na matumaini na matarajio mapya. Akaharakisha kutelemka kwake, hali akiwa na matumaini ya kuwajia watu wake kusudi apate kuwaarifu juu ya ndoto hii mpya. Elimu, Umoja, Uhuru. Kisha ikaja shaka. Vipi kama watamwomba kumwacha Nyambura? Vipi ikiwa atakataa kabisa kuwasikiliza? Angezidi kupigana kwa ajili ya umoja, vita ambavyo vingekuwa vikimpigania Nyambura pia. Na ikiwa atampoteza Nyambura, yeye pia atapotea. Kwa hiyo angepigana kwa ajili ya wokovu wa nafsi yake pia.

* * *

Watu wengi walikuwa wamefika mkutanoni. Walikuwako wanawake, watoto na wazee, ambao walifadhaishwa na mwito wa haraka uliotolewa na Kinuthia pamoja na wenzake. Walifika pia kwa sababu walipenda kusikia kile Mwalimu wao alichokusudia kuwaambia, na pia kwa

sababu walikuwa wameyasikia mambo mengine ambayo ilikuwa vigumu kwao kusadiki. Wengi wao waliendelea kuishikilia imani yao juu ya Mwalimu wao waliyemjua; Mwalimu waliyemtegemea na kumwamini; mtu ambaye wangemfuata popote. Wangaliwezaje kusadiki kwamba yeye angeweza kuwasaliti? Wangaliwezaje kuiamini habari hiyo, kwamba yeye anataka kuoa msichana asiyetahiri, binti Joshua, adui ya watu? Waiyaki ndiye aliyewaamsha na kuwapa maono mapya, tamaa mpya, na shauku mpya. Aliwafanya watu kujistahi na kujivunia kabila lao; aliwapa elimu ya Mzungu hata wakati wamisioni walipokata shauri kuwanyima hekima hiyo. Kwao, Waiyaki ni mtu hodari na mwerevu sana. Alikula kiapo cha uaminifu na utakatifu wa kabila lake. Hicho kilikuwa kielelezo chema kwa watu wote. Angaliweza sasa kwenda kinyume cha kiapo alichokula, kweli?

Walisubiri kwa uvumilivu mkubwa. Jua kali likawachoma vichwani, ambavyo vilikuwa wazi bila kufunikwa; jasho likawadondoka hadi chini kupitia migongoni. Na hata hivyo, wakazidi kungojea. Kabonyi alikuwako pamoja na wazee wa Chama, na pia vijana. Wote wakasubiri na kungojea kufika kwa Waiyaki. Wakajiuguza moyoni katika mawazo yao ya siri, hali wakizidi kutazamia kufika kwake. Lakini wakafahamu kwamba hiyo ilikuwa siku ya majaribu. Kesho ilikuwa siku ya tohara, papa hapa katika uwanja huu. Nao usiku wa leo utakuwa wakati wa kuimba na kucheza. Joshua pamoja na wafuasi wake wataimba pia, kwani Kristo wao atazaliwa usiku wa leo. Lakini hapa mkutanoni hapana hata mtu mmoja anayethubutu kuimba wala kucheza. Wote walisubiri kwa hamu kusikia kile Mwalimu wao atakachowaambia.

Kabonyi pamoja na wazee wenzake waliketi katika kundi lao lililojitenga kutoka kwa wengine. Wakahanga-

ika kwa ajili ya kusudio lao la siri lililokuwa rohoni. Waache watu waendelee kungoja. Kabonyi amekata shauri kushinda au kufa, kwani alifahamu vizuri kwamba huu ungekuwa ushindi wa kabila lake; kabila ambalo sasa linakabiliwa na vitisho kutoka kwa Waiyaki. Yeye, Kabonyi, amemchukia Waiyaki sana na kwa uthabiti mkubwa. Chuki yake inaafikiana na ghadhabu ya kabila lake juu ya uchafu na uhaini. Basi, kwake yeye, huu haukuwa ugomvi au vita baina ya watu wawili. Ni vita vilivyokuwa vikiendelea siku zote baina ya Makuyu na Kameno, kwani viongozi kutoka Kameno wameisha kushindwa. Jambo la pekee walilofaulu kufanya ni kuwasaliti watu. Sasa ni juu ya watu kulipiza kisasi. Kabonyi akajifikiria mwenyewe kuwa chombo cha kulipiza kisasi kwa niaba ya wengine. Yeye ndiye mwokozi ambaye watu wamekuwa wakimtazamia. Siyo kwamba Kabonyi alikuwa na hakika ni mahali gani alipokuwa akiwaelekeza watu. Kwa sababu, yeye pia, alikuwa akitatizika na kupambana na nguvu nyingi kutoka kwa watu, ambazo zilizochochewa na kuamshwa na Waiyaki. Angaliwezaje kufahamu kwamba watu hawapendi kurejea nyuma kwenye maisha yao ya hapo awali, na kwamba migongo hii ya ardhi haitaki kuendelea tena katika hali yao ya kujitenga kutoka kwa ulimwengu mwingine? Angaliwezaje kujua kwa hakika, kwamba nguvu hizi mpya zilizowafanya watu kuitazamia siku bora zaidi kwa hamu, nguvu ambazo zimewaamsha watu na kuwapa mawazo mapya, si kitu kipya, sawa na pepo walioenea na kuifagia nchi nzima, kama Mugo alivyosema—kutoka pembe moja inayoshikamana na bahari, hadi pembe nyingine ambayo inashikamana na maji?

* * *

Jua likaendelea kutua, nao watu wakazidi kuhanga-

ika kutokana na hali yao ya kutovumilia zaidi. Baadhi ya watu, kutoka katika kundi la wafuasi wa Joshua, walisimama juu mlimani. Hawakuwa wametelemka bado. Miriamu alikuwako. Yeye pia alidhani jambo fulani lingetokea. Kwa hiyo akamlilia binti yake. Akalia pia kwa sababu alifahamu hakuwa na uwezo wa kuweza kufanya cho chote. Ndipo watu waliokuwa mlimani pamoja na wale waliokuwa ubavuni, wakaiona miale mikubwa yenye rangi ya manjano, iliyosababishwa na kutua kwa jua. Miale yenyewe ikaonekana kuwa karibu na mbali pia; miti pamoja na nchi nzima, ikaonekana kama ingaliweza kuteketezwa na miali yenyewe. Wakaogopa.

Kinuthia akaogopa pia. Kwa muda mfupi akajiwa na fikira kwamba Waiyaki na Nyambura wameteketezwa na miali ya jua iliyokuwako. Akalia na kujilaumu mwenyewe kwa kumshauri Waiyaki vibaya hata kumkosesha. Nyambura alikuwa ameibiwa kutoka katika chumba cha Waiyaki. Kinuthia alijua kwamba Nyambura alikuwa mikononi mwa Kabonyi na Chama. Angaliwezaje kumpasha Waiyaki habari hii? Waiyaki angalipokea habari yenyewe kwa njia gani? Ndipo akaamua kumwacha Waiyaki ili apate kukabiliana na umati huu mkubwa wa watu na kujipigania pasina kukwazwa na hofu juu ya Nyambura. Kisha kutoka mahali fulani mkutanoni, watu wakaanza kuimba: 'Ametoroka — haini.' Kinuthia akaanza kutetemeka na kustaajabu kama kweli Waiyaki atafika mkutanoni. Ikiwa hatafika, maisha ya Kinuthia yatakuwa taabuni, kwa sababu ghadhabu ya watu ingeelekezwa juu yake. Akatokwa na jasho kwa ajili ya hofu, wakati watu walipopiga makelele na kusema 'Mtafuteni.' Kabonyi na kundi lake ndio waliopiga kelele na kusema 'haini.'

Umati ulikuwa mkubwa. Watu zaidi waliendelea

kumiminika uwanjani. Kisha kukawa na mnong'ono ambao ulimfanya kila mtu kushtuka: 'Mwalimu! Mwalimu!' Wakaketi tena na kumruhusu Waiyaki kupita. Kichwa chake, na mabega yake mapana, vikaangazwa na miali ya jua iliyopita katika miti. Akaonekana mwenye nguvu na mwenye umbo la kupendeza. Wote wakajikaza na kutulia sana, tayari, kutoka pande zote za mto Honia. Kimya kingi kikaiangukia ardhi wakati Waiyaki alipotembea kwa hatua ndefu kuelekea mahali palipoinuka, ambapo paliketi wazee wa Chama, mahali ambapo shauri lake lingekatwa siku hiyo.

# *Sura ya ishirini na sita*

Hata Waiyaki mwenyewe alishtushwa na kimya kingi kilichoipata ardhi nzima. Angaliweza kuusikia moyo wake ukimpigapiga mwenyewe: Nisiogope. Ndipo aliposimama juu ya mahali palipoinuka na kuwatazama watu. Akaziona nyuso zao na macho yao ambayo yalijawa na matumaini pamoja na hali ya kusubiri. *Wokovu utatoka milimani.* Akaona kwamba watu wengi walikuwa wamefika hata kuujaza uwanja huu wa kutahiria vijana pamoja na sehemu zilizokuwa ubavuni katika mlima. Wengine wao walikuwa juu ya miti. *Atatokea mtu na kuwaokoa watu katika saa yao ya haja.* Akawakumbuka, baba yake, Mugo wa Kibiro, Wachiori, Kamiri, Gikuyu na Mumbi. Akaukumbuka mlima Kerinyaga, kama alivyouona siku hiyo kubwa, wakati alipokuwa pamoja na baba yake. *Nitayainua macho yangu niitazame milima, ambapo msaada wangu utatoka.* Waiyaki akaomba ili hali ya woga iliyokuwa tumboni mwake ipate kumwondokea. Kameno na Makuyu walionekana kumkodolea macho kwa ukali,

tayari kumrukia. *Atawaonyesha njia; atawaongoza.*

Mara moja Waiyaki akatambua kwamba hii ndiyo iliyokuwa saa yenyewe, ile saa kuu ya haja. Kabila lake sasa linamtaka. Nyambura anamhitaji. Naye anajihitaji mwenyewe pia. Kabonyi alikuwa chombo cha uharibifu. Yeye haijui njia. Lakini alikuwako tayari, kwenda pamoja na watu, kupapasapapasa katika giza, yamkini, lakini wakiwa pamoja wote, kuitafuta nuru, kuitafuta njia. Akakumbuka pia kwamba hii ilikuwa sehemu ya ardhi ambapo aliimwaga damu yake; hicho pia kilikuwa kiapo. Na sasa yuko tayari kuutetea udongo wenyewe.

Akaanza kuongea. Kwanza akatoa hotuba fupi; akawashukuru watu kwa ajili ya kufika mkutanoni; akawaomba kumvumilia. Alikuwa ameshangazwa na mambo ya hivi majuzi yaliyotokea hapa milimani, kiasi cha kumfanya kuzirai: chuki na hali ya kushindana kiasi cha kuwaangamiza watu. Akafafanua na kuzieleza jitihadi zake katika utumishi wake kwa watu hasa za mwaka huu unaoelekea kwisha. Umekuwa mwaka wa mabadiliko makubwa kwa watu wa hapa milimani, mwaka uliowaamsha simba waliolala usingizi mzito. Akawaeleza jitihadi yake ya kuwatafuta waalimu zaidi. Alifaulu kuwapata, ijapokuwa ilikuwa kazi ngumu. Lakini wakati aliporudi, akalaumiwa na Chama hata wakamwita haini. Watu wengine, akasema, walizungukazunguka usiku, huku na huko, wakaimba kwamba alikuwa haini. Nawasimame sasa watu hao wamshitaki hadharani, mbele ya mkutano huu. Ikiwa ameikosea migongo hii ya ardhi, basi watu wangejua la kumtendea.

Ngurumo kubwa ya 'Mwalimu' ikashangilia na kuijibu hotuba yake fupi. Wengine wao wakapayuka na kusema 'Mwalimu anasema kweli,' hata ingawa hawangeeleza kwa kirefu vipi alikuwa kweli. Wengine wakafoka

'Kabonyi na aje mbele.' Ndipo Kabonyi akasimama kishujaa na kwa majivuno. Vita baina yao, wote wawili, vilikuwa bado vyaendelea.

Hapo awali alikuwa mfuasi wa Joshua. Sasa yeye ni Kiongozi wa Chama. Alikuwa akiishi Makuyu. Akaongea kwa hukumu, kama mtu aliyezifahamu siri za ndani za watu pamoja na nchi nzima, mawazo yao juu ya wema na ubaya. Shitaka lake kubwa lilikuwa kwamba Waiyaki hakuwa mtakatifu, alikuwa mchafu. Alikuwa na *thahu*, na iwapo angeendelea kuwafundisha watu, kungalikuwa na giza badala ya nuru. Wakati msichana aliyeitwa Muthoni alipofariki, baada ya kutokewa na pepo waovu, Waiyaki alimbeba na kumpeleka katika hospitali ya Mzungu, Siriana. Hajatakaswa *thahu* hiyo. Kwa ajili yake kuwa kiongozi, *thahu* yake hiyo imeisha kulipata kabila zima. Sasa ni juu ya watu wa kabila lake kuchukua hatua, kwani Waiyaki amekuwa tisho kubwa kuliko watu walivyoweza kufahamu. Ana ushirika baina yake na Mzungu, Mzungu aliyeileta dini yake ya siri ya kuwatuliza na kuwafumba watu macho wakati ardhi yao ilipokuwa ikitwaliwa na ndugu zake. Na kodi je? Ni nani asiyelalamika sasa kwa ajili ya kodi kubwa inayotozwa watu, waume na wanawake pamoja? Akazungumza juu ya safari nyingi za Waiyaki za siri, za kwenda Siriana, ambazo zilifunikwa blanketi ya masingizio kwamba alikwenda kuwapatia watu waalimu zaidi. Wakati Chama kilipoazimia kwamba iliwapasa watu kutwaa silaha na kuipinga serikali wakati wa kujengwa kwa kituo kilichoko katikati yetu (ambalo, kusema kweli, lilikuwa jambo dogo, haingekuwa vigumu kufanya hivyo) Waiyaki alipinga na kushangilia: 'Elimu! Elimu!' Je, elimu itaturudishia ardhi yetu iliyotwaliwa? Ebu na alijibu swali hili.

Akaketi. Waiyaki akaona kwamba Kabonyi aliepuka

makusudi kumtaja Joshua au Nyambura. Kwa nini? Akakata shauri hata yeye kutolitaja jina la Nyambura mbele ya mkutano. Badala yake, akasema, ataongea juu ya umoja, sasa, au hataipata nafasi nyingine tena milele.

Hotuba ya Kabonyi kwanza ikajibiwa kwa kimya kigumu ambacho kilifuatiwa na manung'uniko. Jua liliendelea kutua taratibu.

Sauti ya Waiyaki ilikuwa tulivu na yenye kushurutisha. Macho yake yakaangaza, naye hamaki ikaanza kumpanda, kwani sasa anajua bila tashwishi yo yote, kwamba Kabonyi alikuwa ameazimia kwa moyo wake wote, kumwangamiza pasipo huruma.

'Kabonyi anahitaji kitu gani?' akauliza. 'Ni nani aliyemfuata Mzungu kwanza, hata kuishika imani mpya ya Mzungu? Ni nani aliyelisaliti kabila lake, wakati Makuyu na Kameno, pamoja na migongo mingine, ilipowapasa kutwaa silaha ili kumpinga Mzungu?'

Akawageukia watu na kuwakumbusha historia yao kwa maneno machache. 'Ilikuwa zamani sana kabla ya Agu na Agu, mnamo mwanzo wa vitu vyote, yule Murungu, Muumba wa vyote, akawainua Gikuyu na Mumbi, baba na mama, wazazi wa kabila letu. Akawasimamisha mahali patakatifu juu ya mlima Kerinyaga na kuwaonyesha ardhi yote. Mnakumbuka jinsi alivyowaambia; ile ahadi kuu aliyowapa babu zetu! "Ardhi hii nawapa, Enyi mtu na mwanamke. Ni yenu kuilima, nyinyi pamoja na uzao wenu." Ardhi yenyewe ilikuwa na rutuba. Ndani yake ilikuwako miti ya matunda ya kila aina. Asali ilikuwako tele. Wakati alipowaleta hapa Kameno, wakaona kwamba ilikuwa ardhi ya kuwapendeza. Wakafurahi na kuridhika moyoni hata wakamfuata Murungu hadi Mukuruwe wa Gathanga, ambapo aliwaweka. Na sasa sisi, ambao tu uzao wa mabinti tisa wa Gikuyu na Mumbi,

tumefarakana na kuangamizwa na hali ya chuki, kupingana na kushindana kusiko na kikomo.'

Akaongea juu ya mashujaa wakuu katika kabila lao. Akawataja Demi, Mathathi, Wachiori, Mugo wa Kibiro na Kamiri. Akawajulisha ushindi mkubwa ambao mashujaa hawa waliupata juu ya Wamasai pamoja na maadui wengine.

'Ni kwa sababu watu wa milima hii walikuwa kitu kimoja, ndipo ushindi kama huu ukawajia. Watu waliungana na kusimama pamoja katika saa yao ya haja, wakashirikiana na kusaidiana, mmoja kwa mwingine.'

Akawaambia habari ya Mugo wa Kibiro pamoja na unabii wake, kwamba wangekuja watu wanaojivika mavazi kama vipepeo.

'Lakini watu walimkataa. Na wakati Mzungu alipofika, wivu ukazuka baina ya Kameno na Makuyu. Hamkujiunga tena. Kwa hiyo mlimwacha Mzungu pasipo kufanya lo lote. Sasa, badala ya kujifunza njia zake na kujiunga pamoja, kusudi tukiwa kama kitu kimoja, tupate kumfukuza Mzungu, Kabonyi pamoja na wengine wachache wanahubiri kulipiza kisasi juu ya Joshua na wafuasi wake. Hivi ndivyo nilivyokuja kuwaambia leo. Sisi sote tu watoto wa Mumbi. Hatuna budi kupigana tukiwa na umoja wa kisiasa, ama sivyo, tutaangamia sote, halafu Mzungu ataendelea kutukalia siku zote. Nyumba iliyogawanyika, ambayo inapingana yenyewe, inaweza kusimama?'

'La-a-a,' wote wakanguruma kwa sauti moja.

'Basi sharti tujiunge na kusimama pamoja. Ni lazima tuiache ile hali yetu ya hapo kabla ya kushindwa na wenyewe kwa wenyewe.'

Watu walichomwa sana na maneno ya Waiyaki hata, alipoketi chini, wakasimama na kuitikia kwa sauti

moja: 'Mwalimu! Mwalimu!' Ikawa, wakati Kabonyi aliposimama kusema, umati wa watu wepesi waliotaka kumrarua vipande vipande, ukaanza kusonga mbele ili kumwendea Kabonyi. Ni kweli kwamba wangalifanya hivyo, halafu huo ungalikuwa mwisho wa vitisho kwa mwalimu wao, lakini bahati yake ni kuwako kwa Waiyaki, ambaye alisimama kuwakanya watu. 'La! La!' akalia kwa sauti kubwa na kuwasihi sana. 'Msimguse.' Yamkini Waiyaki aligundua wakati huo kwamba Kabonyi na Chama, wao pia, walikuwa sehemu mojawapo ya maana, ambayo ilihitajika na kabila lake.

Watu wakamsikiliza na kumtii mwalimu wao, mwokozi wao, kama kwamba walikuwa wakisema kwa sauti, 'Hatutakuacha milele.' Naye Kinuthia akapenda kusogea ili kumnong'onezea Waiyaki, lakini hofu kubwa iliyokuwa ndani yake ikamzuia; ikayalegeza magoti yake hata asiweze kuondoka mahali alipokaa. Badala yake ilimpasa kujificha mwenyewe katikati ya umati wa watu kama mtu asiyependa kujitambulisha mwenyewe katika kumwunga Mwalimu mkono. Na kwa upande wa Waiyaki, yalikuwa mastaajabu makubwa, kwa sababu hakudhani kwamba watu wangalimwunga mkono jinsi hii.

Hangeweza hata kumsikiza Kabonyi wakati alipokuwa akiongea juu ya kuvunjika kwa uhusiano baina ya watu na wamisioni, na juu ya utukufu. Ni hapo tu Kabonyi alipotaja kiapo Waiyaki alipotega masikio. Hata akagundua kwamba kila mtu alimsikiza Kabonyi kwa makini sana, wakati alipoongea kwa sauti iliyolegea na kudhoofika, ambayo ilijawa na majonzi. Kuvunja kiapo ni mojawapo wa uhalifu mbaya sana ambao mtu anaweza kufanya. Mtu kama huyo alihukumiwa kifo.

Watu walikuwa wakifahamu kwamba Waiyaki alikula kiapo ambacho cha Chama; waliapa kwamba

hawangeliletea kabila lao unajisi na hali yo yote isiyofaa milele; hawangetoa siri za Chama nje, siri ambazo zilihusu jitihadi pamoja na shabaha yao katika siasa ya milimani. Kwa hiyo, wakati Kabonyi alipotamka kwamba Waiyaki alikwenda kinyume na kiapo, watu walinguruma na kusema 'Hapana.' Wangaliwezaje kuamini? Wangaliwezaje kuamini kwamba Waiyaki alikuwa na ushirika wo wote baina yake na Joshua, kwa madhumuni ya kuiletea migongo yao maafa? Wakapaaza sauti tena na kusema 'La-a-a!' Ndipo Waiyaki alipomkumbuka Nyambura nyumbani na kuingiwa na woga. Akatamani kurejea nyumbani ili kuona kama Nyambura alikuwa salama. Kisha akastaajabu juu ya Kinuthia. Hakumwona katika mkutano. Yamkini alikuwa pamoja na Nyambura. Kwa hiyo akaburudika kidogo wakati alipojiweka tayari kuyasikia matamshi ya Kabonyi yaliyofuata.

'Naweza kuthibitisha mbele yenu sasa, bila shaka yo yote, kwamba yeye ni mtu wa Joshua, hata iwapo amekwisha kula kiapo.'

Umati ukanguruma 'Thibitisha! Thibitisha!' Akasubiri kidogo ili mnong'ono uliokuwako upate kutulia. Ndipo akasema, 'Yeye anaoa binti Joshua.' Kimya kingine kikaiangukia ardhi nzima kabla ya kusikika kwa makelele 'La! Si Mwalimu,' naye Waiyaki akaanza kutetemeka kidogo na kungoja kwa hofu, hata pasipo kujua anaogopa kitu gani. Akanuia kusimama na kuwaeleza watu habari juu ya Nyambura, jinsi alivyokwenda kwa madhumuni ya kumwokoa, lakini magoti yake yakalegea mara tu alipomwona Nyambura katika ukungu wa jioni uliokuwa ukijikusanya pamoja, wakati alipokuwa akiletwa na Kamau pamoja na vijana wengine wawili. Akaamriwa kusimama mbele ya mkutano.

'Hebu na amkane sasa.' Kabonyi akamrushia, kama

ngumi ya mwisho ya kumbwaga Waiyaki chini, ambayo iliendelea kurukaruka kupitia masikioni mwa watu had Makuyu na Kameno, hadi kwenye miti iliyongojea kwa ustahimilivu, na hata kwenye ndege ambao hawakuthubutu kufanya makelele yo yote. Nao mto Honia ukaendelea kutiririka kupitia katika bonde la uzima, ukapuma na kuguna kwa nyimbo isiyojulikana.

*Hawatadhuru wala hawataharibu katika mlima wangu wote mtakatifu; maana ardhi itajawa na kumjua Bwana, kama vile maji yanavyoifunika bahari.*

Ndipo watu wakapayuka na kusema 'Kiapo! Kiapo!' kama kwamba walikuwa wakimwonya Mwalimu wao. Waiyaki akasimama. Macho yake yakakutana na macho ya Nyambura. Akamkumbuka wakati alipomkuta papa hapa katika uwanja huu, wakati alipokuwa akiomba; ilikuwa siku ya kwanza wakati alipomkumbatia mikononi mwake. Na sasa anaonekana mrembo. Anaonekana kama kwamba alikuwa mwana-kondoo aliyekuwa juu ya madhabahu tayari kuwa dhabihu. Naye Waiyaki akajua kwamba hawezi kumkana sasa, wala hawezi kurejea nyuma bali atazidi kumpanda.

Kulikuwako na muda mrefu wa kimya. Watu wakazuia pumzi. Waiyaki akataraji kutoa hotuba. Kisha wazo alilokuwa nalo likatoweka, halafu akamsikia Kabonyi akitamka kwa majivuno, 'Anawezaje kumkana? Anawezaje. . . .?' Ndipo Waiyaki alipomkamata Nyambura mikononi, na kimya kilichofuata kikaingiwa na wasiwasi. Nyambura akapata joto pamoja na uhakikisho ambao ulimwondolea shaka, jambo ambalo lilikuwa fidia ya mateso yake ya siku hiyo. Angaliwezaje kumchukia Mwalimu? Hata Waiyaki mwenyewe alifarijika na kujisikia kuwa na nguvu tena, jambo ambalo lilimwondolea

mawazo ya uchungu yaliyompata hata kumfanya kujiuliza mwenyewe kwa nini alikubali kula kiapo hiki. Hata hivyo, kiapo chenyewe hakikumwambia asifanye mapenzi. Na hivyo ndivyo alivyopenda kuwaambia watu. Lakini mara tu alipojitayarisha kufunua kinywa, mwanamke mmoja akafoka 'Kiapo!' Kisha msemo huo ukaungwa mkono na wengine kama kupumua kwao baada ya kimya kizito kilichowalemea. Mwalimu wao angaliwezaje kuwasaliti? Anawezaje kushughulika na hali ya kuleta umoja na utukufu wa kabila lake halafu, wakati huo huo, kuoa msichana asiyetahiri? Anawezaje kuwatendea udhalimu huu!

Waiyaki akajitahidi kuwanyamazisha, lakini hawangeweza kumsikiza. Waliendelea kujibu kwa makelele 'Kiapo', makelele ambayo yaliitikiwa na miti msituni. Na hata kusema kweli, angaliwezaje kuthibitisha mbele yao kwamba hakuwasaliti, na kwamba hiyo siyo iliyokuwa shabaha yake wakati alipowaomba kuwa na umoja? Angaliwezaje kuthibitisha mbele yao kwamba hakuwa na ushirika wo wote baina yake na Joshua? Angaliwezaje kuwaambia watu kwamba alitaraji kuwatumikia watu wa hapa milimani kwa uaminifu; kwamba alikusudia kuwaongoza hadi kwenye vita vya kisiasa ambavyo vingeiogofya nchi nzima, ambavyo vingalimwambia Mzungu 'Ondoka, nenda zako!' Akayavusha macho yake hadi ng'ambo ya pili na kuwaona watoto aliowasaidia wakati walipokuwa na kiu cha elimu; waalimu waliotazamiwa kufika; Kinuthia . . . kisha akashangaa na kujiuliza 'Kinuthia yuko wapi?' Halafu ikafuata shaka, shaka iliyomshtua hata kumweka katika muda wa kimya chenye maumivu. Je, Kinuthia alimwuliza? Au alikuwa pamoja na Kabonyi?

Mzee mmoja alisimama. Waiyaki hakuweza kusikia

aliyokuwa akisema kwani kichwa chake kilijaa mawazo na shaka zilizoingia na kutoka mfululizo. Waiyaki na Nyambura watakabidhiwa Chama, kitakachowahukumu na kukata shauri nini la kufanya. Lilikuwa jambo la busara kabisa na umati ukalikubali kwa sauti moja kama kwamba walituliwa jukumu la kumhukumu Mwalimu wao. Waliondoka upesi wakiwa na furaha kwamba kiza kimemstiri. Hawakutaka kumwangalia Mwalimu wala kuona tahayuri za nyuso zao wenyewe. Walijua vyema yale waliyomtenda Waiyaki bali hawakutaka kuyafikiri.

Sasa kulikuwa shwari. Vilima viwili vililala ubavu kwa ubavu, katika kiza totoro. Na mto Honia uliendelea kumiminika chini kupitia bonde la uhai, mtambao wake ukisikika kwenye kiza na kimya kilichoshtadi na kufikia mioyo ya watu wa Makuyu na Kameno.

Published by the East African Publishing House, Lusaka Close (off Lusaka Road), P.O. Box 30571, Nairobi and Printed by afropress ltd., Lusaka Close (off Lusaka Road) P.O. Box 30502, Nairobi, Kenya.

**Njia panda** ni tafsiri ya Kiswahili ya *The River Between*, kilichoandikwa na mwandishi maarufu Mkenya, Ngugi wa Thiong'o.

Hiki ni kisa cha Waiyaki, kijana Mkikuyu, anayejikuta kati ya tamaduni mbili—utamaduni asilia wa kabila lake, na utamaduni mpya ulioletwa na wamisheni wa Kizungu. Kwa kuthamini tamaduni zote mbili wakati mmoja, Waiyaki anajifarakisha na pande zote mbili na kutumbukia katika kiza cha upweke na ukiwa.

151– 0 katika Afrika Mashariki



**EAST AFRICAN PUBLISHING HOUSE**